47.

IN

# JOUWERKOERKE

FOL

## FRYSK GRIEMANK.

*ree makke in de Friesen oonbean*

TROCH

## R. POSTHUMUS.

f » – 60.

# IN JOUWERKOERKE

TOL

# FRYSK GRIEMANK,

**ree makke in de Friesen oonbean**

TROCH

## R. POSTHUMUS.

---

Et qu'est-ce que la gloire? Un vain son répété,
Une dérision de notre vanité!
Un nom qui retentit sur des lèvres mortelles,
Vain, trompeur, inconstant, périssable comme elles,
Et qui, tantôt croissant et tantôt affaibli,
Passe de bouche en bouche à l'éternel oubli!
Nectar empoisonné dont notre orgueil s'enivre,
Qui fait mourir deux fois ce qui veut toujours vivre!

A. DE LAMARTINE,
*Harmonies Poétiques et Religieuses.*
*Livre* 3, *Harmonie* 9.

---



DRUKT TE GRINS BIJ
J. OOMKENS,
*Boekforkeaper, Boek- in Stiendrukker.*

---

1836.

Ill fares the land, to hastening ills a prey,
Where wealth accumulates, and men decay:
Princes and lords may flourish, or may fade;
A breath can make them, as a breath has made;
But a bold peasantry, their country's pride,
When once destroy'd, can never be supplied.

*Uut* O. GOLDSMITHS *gedicht*,
*the deserted village.*



*It Franse ferske oppe titel kin men sa yn it Frysk oerjitte:*

Wat 's rom? In hôlle klank, dij 't men elkoar neiseit,
In 't spytbelaaitsen fen uus eigen ydelheit!
In namme, dij wearklinkt op lippen, dij iens stearre;
Leech, falsk in wif in los, mat hij as jae fordearre:
Nou waaksjend, nou wer swak, giet as in rose-toek'
Hij oer fen moele yn moele yn deads forjittelboek!
Fenynich nectar, dij 't uus beechmoed dronken mekket,
Wer troch dat twaris, dij nooit stearre wol, dea rekket.

It



*It Ingelse, dat hjir boppe stiet, is yn it Frysk sa:*

Min fart it lån, in prooi fen redde quyn',
Wer 't jild opheapet, minsken yn fordwyn':
Lit Princen, Heren, bloeie, of wylje wei,
In sike kin har meitsje, dei oon dei:
Mar in goed laach fen boeren, har låns rom,
Is dat iens wei, men brincht it nooit werom.



OON

# OON DE FRIESEN.



FRIESEN!

Woll' jimme ek in foerke
Uut myn Fryske jouwerkoerke?
Griemank is it, wat ik jouw,
Sonder stank in swjittekouw.
't Tjoed' fynn' jimme mank it goede.
Nim it goed', brui wei it tjoede!
Smakket dit of dat wat scherp;
Tink, dat klere-bare sjerp
Uus gauw jinstean mat in walchje,
Ik wol net in minsk' bytfalchje.
Elk doch hjir dan frij syn sin:
Ik jouw jimme, wat ik kin.
Prieuw mar ris, of 't jimme it leste.
Fet sil 't wol nin minske meste:
Mar it docht ek nimmen quea.
Friesen! 't leit mij oppe ljea,

Dat jimme it wol prieuwe sille:
Dan hie ik mijn sin in wille.
Ljeauw! myn mieninch dij is goed:
Dit nim ik op eigen noed.
Jimme sill' 't net djoer betelje:
Ik wol jimme net ophelje;
Nin sylbæge jimme oondwaan,
In sa for ús ploege slaan.
Neat hâd ik fen sok ploechschouwen,
Meer hast, as men wol kin stouwe *.
Dan oon 't wurk, dan yn de rest,
Is, sa 't heart, dan giet it best.
Tinchjes' jimme nei de lierre,
Der for jouw ik wat aais-dierre
Yn myn griemank. Oppe stâl
Stoen' jimme alle, ik bin sa mâl
Doche mei Friesen, hoe 'k dit meitse.
Ljeave Friesen! blieuw dochs weitsen;
Want men docht somm's sliepgoed ber
In peit dat troch jimme feer.
Wol men jimme soks ta-pèoie,
Blieuw dochs altyd mjitte roolen
In uwt eigen wegen sjean!
Lit it fleanen stil besjean!
Wol it helder net uutstroepe
Wet, noch rjuecht, noch deucht, ontsloepe!
God liet rjuedhten in syn wet

Ta

---

* De *ou* mat hjir in yn *schouwen* seft uutspritsen wurde, hast as yn *jou*, *dou*, *kou* l. s. f. Yn it Hollânsk wit ik nou fort san klank net te betinken.

Ta uus loks behâd ynset.
'tIs de deuchd, dij uus beschâdet;
As wrâds quea uus mar oafâdet:
Dij uus lânz it beste paad
As uus ljeave mem fortlaat.
Hâd wij har altyd for ægen!
Tonger-goatten, swiere flægen,
Heil in wyn, ja sels de dea,
Dogge uus dan meer goed as quea.
Is 't nou sinnich, dan wer tjuester,
Reits wij deuchd har paad net bjuester!
Dit brincht uus, mei freuchde in kruus,
Earder, of wat letter, tuus.
Der sill' we elkoar wolkom hjitte;
Leed in jinspoed gled forjitte:
Der sill' wij it better ha.
Friesen, der mei moed op ta!

---

# IN HANTJE-FOL FABELS

AS IN FOORPRIEÛWKE,

## YN STEED FEN IN WURTJE FOR-OP.

---

### I.

*De kreauwerij oender de bissen om de ere in it oonsjean. Yn fjouwer fabels.*

1.

In heisliken in onbidigen kreauwerij omme ere koam ir ris op oender de bissen. It hynder sei, om der in ein oon te meitsen: »kom, lit uus de minske ta in schieds-»man nimme, hij is dochs oon nin ien fen de partijen, dij »oender in oar deilis binne, besibd, in kin derom sa »folleste better de beer meitse in rjuecht troch gean."

»Mar het dij der wol goeder noach forstân fen?" heerde men derop de molwrotter freechjen. »Hij beheart dochs, »wrychtich wier! uus alles te boppe geande deuchden in »sa ticht forside stoppe eigenschippen wol goed te kinnen."

»Dat

» Dat fyn ik wol in hiel mooie in wise oonmerkinge," sei in ierdroat. » Dat is jae wol tige", roep him de ichelbaarch ek after nei. » Ik ljeauw it nooit, dat de minske » hjirfor mânz in snoder noach is."

» Hâd jimme jimme der wat stil," gebea it hynder. » Wij » witte it wol: dij 't ir him it minste op betrouwe door, » dat hij in rjuechte saak foor het, is ir altiten it gauwste » mei ree, om syn rjuechters forstân te betinken."

2.

De minske waard rjuechter. » Jitte in wurtje," roap him de lieuw fol majesteit ta, » for datste dyn fonnis uutsprekste. » Mei wat for tomstoak woestou, o minske! uus oonsjean » dan dochs wol mjitte? Mei wat for tomstoak?" joech him de minske hjirop te hâden: » Der mat jimme jimme mar » wis nei sette, dat dit myn mjitte hjiryn wezze sil, wa fen » jimme mij de measte of minste winst oonbringe."

» Dat fyn ik eerst ris troch-mooi," sei de lieuw, dij 't troch dat schimpwurd lulk wurden wier. » Hoe folle leger » asse esel soe ik dan wol te stean komme matte! Dou kinste » uus rjuechter sa net wezze. Fort! scheer dij uut uus » gearkomste!"

3.

De minske makke nou gauw, dattir ir op oaf kaam. » Nou sjochste it dan, hynder!" sei de spytgnyskjende molwrotter — (in de ierdroat in ichelbaarch foelen him wer bij). » De lieuw mient ek al, dat de minske uus rjuechter » net wezze kin: de lieuw tinkt as wij."

» Mar om better redens as jimme," wier de lieuw syn antwurd, in hij sæch har mei minachtinge oon.

4.

De lieuw sei ir dit jitte bij. » Al dij kreauwerij om it » heechste oonsjean is, as ik alles wol trochtink, in saak, » dij 't neat wurch is. Håd mij for de oonsjeanlikste of » onoonsjeanlikste, dat is mij allegearre allike folle. Ge- » noach: ik kin mij sels." In sa giet hij uutte gearkomste.

Him folgene de wise olifant, de dryste tiger, de earnstige beer, de slimme fox, it edele hynder, in om mar kort te gean, allegearre, dij 't it wistene, of it miendene te witten, hoe folle dat jae sels wurch wierne. Dij 't har it leste ir op oafjoegene, in it measte gnorrene oer de gearkomste, dij 't sa uut eltjoar rekke wier, wierne — de aap in de esel.

## II.

## *De aap in de fox.*

» Neam dou mij ris san slim dier op, dat ik net yn al- » les kin neidwaan," sa spriek de aap ris op tjin de fox. Dochs de fox syn antwurd hjirop wier: » Neam dou mij » ris san min in san neatich dier op, dat it yn syn harsens » soe krije kinne, om dij nei te dwaan." Friesen! Schrieu- wers fen myn folk! mat ik mij hjiroer noch beduudliker forklearje?



## III.

### *De man mei syn flitzeboage.*

In man hie ris in tige beste, ebbenhoutene, flitzeboage, der 't hij hiel wis in fier mei scheat, in in tige bulte mei op hie. As ir nou dij boage ris oppen tyd diker besæch, sei hij: » Dou biste dochs in bytje te lomp! Al dyn moaiens » bestiet ommers mar yn dyn gleddens. Hoe spitich!" Mar him scheat yn it sin, dat dit te forhelpen wier. » Ik sil » nei de beste hantyksnijër ta gean," tinkt ir yn him sels, » in lit it ien in oor mooi stikje oppe boage snije." Hij gynch ir hinne, in de kinstige man snijt in hiele jacht oppe boage. In wat stoe wol moaier for in boage as in jacht? De man wier troch in de wer troch blyd. » Dij mooie » pronk fortjienneste doebbel in dwars, myn ljeave boage!" seit ir. Nou wol ir him ris probeerje; hij spant him in de boage — — — dij brekt.



## IV.

### *It schiep in it swealtje.*

In swealtje flæch ris in schiep oppe ræch, om der in lyts topke wol for syn nest uut te plooitsen. It schiep, derom tige ongemaklik in lilk, schodkoppe in spronch al op in del in hinne in wer. » Hoe biste allinne for mij," frege it swealtje, » sa sunich op in topke wol? Derste it

» fen

» fen de schieppehoeder lije woeste, dat ir dij dyn hiele » roak ontnimt, werom wegerste mij san lief lyts bytje? » Hoe komt dat sa?"

» Dat komt der fen dinne," sei it schiep hjirop, » omdat» stou mij myn wol net sa seft in sa sonder pine oafnimme » kinste as myn hoeder.

---

Wat soe wol de sin in mieninch fen dizze fabels wezze, myn lânzljue? Ried der ris nei, as jimme wolle, Jae binne fen in man, dij 't tige heech fen mij set wurt. Hij hiet LESSING, in wier in Duutser.

---

## *De Divel in de Doarwaarder, mei har beiden oppe reis.*

Lest kaam mij, myn lânzljue! in teltje for 't æch;
Eerst like it mij bryk ta, mar doe 'k it besæch,
Het it mij sa noaske, wier sa nei myn sin,
Dat 'k fort mar mei dit myn forteltje begin.
Leer dit ir mei mij uut, as is it wat bryk,
Dat 't sprekwurd wol wier seit: lyk sykt in fynt lyk.

---

For fyfhoendert jier wier 't, in op in hearst-joon,
Dat ris in doarwaarder, hoe het ir him foon!
Yn HEINTJE syn selschip kaam op it wyld paad:
» Joon!" sei men elkoar, in hie eerst oors nin praat.
De divel, nou wer tige koesterd in bret,
Woe ris wer frjeunsprekke bij uus, lanch om let;

Ris

Ris roonsjean, of 't hjir ek wat boet for him wier.
Swart[a] hie hij him oonklaaid, in glim laai op 't hier:
Forhimmeld in wosken, wier hij blank in schien,
In as in great, pronksk, banjer-heer mooi opdien:
Hij roek noch wol frij wat nei swevel, derbij
Wier de asem fjoerhjit, mar oors wier hij as wij:
Hij kin ir onfoech him nei schikke in nei jaan;
Syn line sa linich om 't hea hinne slaan.
De grypman, dij 't ek lyk as hij om oeft socht,
Sæch him somm's frij schean oon, in tochte al in tocht',
Wat man it mocht wezze, dij 't hij neist him hie;
Woe freechje, mar doarst' net, stoe lanch yn berie.
Soe hij sa banch wezze, dat koe ir net lânz!
Hij wier dochs doarwaarder, sa greut in wat mânz!
Sa tinkende, stoep hij sa heech mei in draai,
Wylst 't holtje, fol wyn, yn syn nekje dan laai:
Mar roek hij wer swevel in fielde wer fjoer,
Dan sæch hij for del in syn moed wier wer oer:
It wier dochs fen binnen mei him net te pluus.
Stil trapen' jae fort, mar wat hie hij in kruus!
Dij stiltme fortrette de divel op 't lest:
Hij tochte: »ik begin mar te praten, om best."
Syn maat, sjocht hij wol, het nin rest noch nin doer,
Dij 't oors jouwt om divel, noch ek om syn moer.
»Wat binn' jou? Wer hinne? Wat is der jou wurk?"
Begon hij, »jou binn' dochs nin Heiden of Turk?
»Jou lykje mij schrutel in einstich in blea;
»Forset jou wat, man! want ik tink oon nin quea:
»Kom, praat wij for tydkurting' wat op uus wei."
Uus maat kaam op moed, doe 't de deaule sa sei.
Hij sei in smiet wylst wer syn kop after oer:
»In doarwaarder bin ik, in gonch nei in boer,"

»Dij

» Dij wennet yn *Twisel*, in sil nou, 't wan ha;
» Der wol ik mei lest fen 't gerjuecht ris op ta,
» Syn boel him ontledje, dan ljeauw mij dit frij,
» Sjit ir nooh in omstukje brea oer for mij.
» Wel, dan binn' wij makkers in ljue fen ien doel!
» Wez wij nou ek spitzen! Want as 't ris sa foel,
» Dat jou yn de klits in oon leger wâl kom,
» Rin mij oon om help, ik onthjit har jou from,"
Sa sei him de divel in frege mei ien:
» Siz, wat het dij stumper fen boer dan misdien?
» Hij is," spriek uus grypman, » in gone seis, sân,
» Oon hier in oon lesten bij lanhearre in 't lân
» Benafter, dij hij mar net bijtelle wol:
» Ik kin net! krit hij, mar syn prikke is nou fol.
» Elk sines;" seit HEINTJE, » dat heart altyd sa:
» Oon 't lân komm' syn rjuechten, lânhearr' syn hier ta.
» Dit het men bij users ek altyd sa hân;
» In dit brocht uus wolfeart in lok yn it lân.
» Mar, heerschip! mei 'k freechje, wat man dat jou binn'?"
Begon doe de schrobber wer, » der 'k jou net kin:
» Hiel wol," sei de divel," jou freechje net mis.
» Myn hole hjit hel in myn namme dij is
» Bij jimme ljue divel. Men schildert mij swart,
» Mar 'k bin san slim man net, sa quea net fen hart.
» Forlit jou op mij; want ik bin net sa boos;
» In hâd myn consjinsje for nin poepehoos.
» Och heite! wat is ir, dat jou sa beloek'?
» Jou wurde om jou holle sa wyt as in doek."
De doarwaarder wier dochs fen schrik hiel forslein.
Wat winske ir: Och wiern' wij dit paad mar ten ein!
Dan kaam ir in uutwei, dat ik him ontron;
Dan wier 'k uutte knipe, dan hie 'k de stryd won.

Hij

Hij bea yn him sels, want hij siet nou yn 't nauw:
» Och Here help mij uut de queade syn klauw!"
Hij soe ir op oaf in hij spronch oer in sleat
Op 't ein fen 't wyld paad, mar dat bate him neat.
De divel gynch mei him in hie him beset:
Sa slim as de queade binn' doarwaarders net.
Jae flægen troch sleatten in sloezen, oerhurd.
De schrobber dij sei troch benauwdens nin wurd.
Sa kamens', red-schonkjende, op 't lest yn in hoaf,
In waarden troch bernegegoel der hast doaf.
Jae sægen in jonge, dij 't mem biet in sloech,
Wylst jae har lulk soantje wat toffelsmots joech.
» Dou goelbek! dou stjonkhoen! de divel nim dij!"
Roap mem nou, » ik gun 't dij, sa plægestou mij."
De doarwaarder kaam hjir troch wer wat op moed,
In tocht': naam hij him, dan wier ik uut de noed.
» Hark, heerschip! hark! der jouwt dij mem jou har soon,"
Sei hij tjin de divel, » kom, pak him mar oon
» Dat doch ik net," sei him korthakke," dan naem
» Ik ommers wat, dat mij mei rjuecht net takaam:
» Want mem dij is lulk in it rouwde har fort,
» Naam ik him. Kom meits wij uus wei mar wat kort!
» 'k Gonch mei jou nei *Twisel*, in håd ek dit paad."
Sa foon yn syn slimmens de schrobber nin baat.
Hie makker him net yn syn fonst sa forsind,
Frij wier hij dan west, in hie jild meitse kind;
Hie mem wis as moard'ner bij 't rjuecht noch oonbrocht,
As HEINTJE-pik lyk as de grypman hie tocht.
Hij lypte al in pypte al in donse al in spronch.
» Foruut is de wei mar! Kom, wer oon de gonch!"
Sei HEINTJE tjin him, in sykhelle sa swier,
Dat de ame fol loage in fol swevelrook wier.

Dit holp: want, schoarearsjende in schriljende, tæch
Hij wer oppen paad mei syn maat, dij tasæch
Op makker syn gongen in sprongen in dwaan.
Hij koe nou nin oaf-of nin omwei ynslaan.
Hiel tichte bij *Twisel* kaam oppe dorpswei
In drieuwer fen bargen har, rinnende, nei:
Him ron uut syn keppel in beer hurd forunt,
In state de schrobber hast om, mei syn snuut.'
De drieuwer dij roap wol: » koas! koas!" mar de beer
Dij gynch troch de sleat in bleauw doaf for dat eer.
De man, him mei'n oanrin nei, falt op de bek
Yn blabber in wetter, poer breinroerd in gek.
Hij spattert in schoddet, flokt lilk as in toer:
» O duvel! dij baarch jouw ik nou oon dij oer:
» Nim him mar; 't is dines!" roap hij oppen nij.
De grypman kaam nou wer uut de einste wat bij.
Syn bangens dij pars't him it wurd uut de kiel,
In makket him linich in red as in iel:
Mei kobbels klam swit op syn poestige noos,
Seit hij, hiel forbalderd, hoe grutsk oors in boos:
» Myn heerschip! dij baarch jouwt hij wier wier oon jou:
» As ik yn jou steed wier, dan naam ik him nou."
De divel, hoe wol oors mei bargen bekind
In ek oon dat nuwere in målle goed wind,
Jouwt him wer te håden: » Nee, nee, man! dat 's mis.
» Dy baarch heart net him, mar syn baas, ta, dat 's wis.
» Hij mei him net weijaan; in as hij 't al die,
» Moast hij him betelje, dij stakker! Jou rie
» Dooch for in doarwaarder, for mij doocht jae net.
» 'k Wol mines." Sa waard hjir wer 't queadwaan belet.
Nou kamen' jae after it hoes fen dij man,
Dij, einstich for 't rópjen, let oon it oord' wan,

Be-

Beswit, stoe te terskjen yn 't nækene himd,
Om 't jild sa te smeien: 't hart wier him beklimd;
Hij tochte oon syn berntjes in ljeaf earem wyf,
Mei neat om har latten in neat yn har lyf.
Hij tochte oon de schrobber, dij de ynlaach soe dwaan:
Syn uutsjoch wier wei; in 't jild koe hij net jaan:
't Net op syn tyd schikke. Der krijt hij yn 't æch
De grypman, loed ropt hij: » O, dou minske-plæch!
» Dou rópper! dou duvel! bist' einling' hjir komd?
» Dij helje de divel! Wez ivich fordomd!
» Silst' mij nou uutklaaie mei wyf in mei bern?
» Uus oon de dyk jeie? Nou binn' wij forlern.
» Bij God is genade: mar HEINTJE–piks maat!
» Jae is net bij minsken!" Dit onswiete praat
Stoe nou uus doarwaarder mar tigé min oon,
Hij koe dochs de man oon syn side hiel schoon.
Al riljende in triljend', sæch hij danich taai,
In rekke oppen nij wer as nys fenne gâai.
De boer woe hij graach oon de divel oerjaan,
Mar wist' net, hoe hij dit mei schik hast soe dwaan.
De deaule dij heert it, forheerd in forbaasd,
Hoe hartlik, wolmienend, dij boer racht in raast.
» It is him rjuechte ynmoed," sei HEINTJE, » dat 's kleer:
» Dij boer wurt net ploake, mar hâdt al syn feer.
» Mei rjuecht in fen harten, jouwt hij dij oon mij:
» Maat! dou bist' nou mines. 't Is goed, dat 'k dij krij.
» Ik nim dij, doarwaarder! Kom, meits mar wat spoed!
» 'k Sil dij wol bewarje, dan heste it eerst goed.
» Kom mei mij, oors rekkest' noch yn de earnskloer
» Fen dij sa oerlilke in balstjoerige boer."
Sa sei hij, in het him as divel foordien:
Hij krigge syn sturt in syn hoarnen mei ien:

Wer ægen lyk as taffelboerden sa great,
Fen klere-baar fjoer, dat der loachjende uutscheat.
Ek kaam nou syn hynstepoot wer, uut syn kiel
Gynch sweveldamp; der stoe de divel wer hiel.
Sa naam hij de schrobber, is mei him fordwoon,
Liet reek in rook after, forfinchd wier de groon.
Nou flæch hij mei him nei de stjonkende poel,
De hole fen fjoer, rjuecht as ljue fen ien doel.
Mar wat nou de griper der uutfiert in lit,
Kin nimmen uus sizze, want nimmen, dij 't wit.
Hij het it der fest nei syn sin net te rom;
Mar 't best, dat ir oon is, nooit komt hij werom.
De boer, nou trochblij, tanket uus ljeaven Heer,
Dij elk goel om goalle in elk leer jouwt or- 'oor



## *In lief lyts tahækje op dit teltje.*

Ik hab de man yn dit teltje omme beduudlikens mar doarwaarder neamd, hoewol dat ir for fyfhoendert jier noch nin ljue mei dij namme yn Fryslân bekind wierne. Men hie doe sceltas, schouten; dij meie doe wol sa wat it wurk fen uus doarwaarders bij har oor wurk hân habbe; in diene dat moochlik meast sels, in koene jae it sommis sels net oafdwaan, dan meie jae ir wol ris helpers, dij banner, of keder, kedder, ropper, hietene, ta nimd habbe, want sa lyk witte wij dit nou net meer uut dij âde tyd. Uus doarwaarders sille mij it gebroek fen har namme yn dit teltje net quea nimme, it jilt net fen har. Sont de divel dij scelta of keder, of wat dinch dat it dan ek west het, meinomd het, is it in bulte better west. Sont

dij

dij tyd, wol ik wol ljeauwe, is men ir in bulle schrutelèr yn wurden om ongelokkige minsken ynlaach te dwaan in har dan mar mei de door yn it hoes te fallen, sonder ir in drip foroaf fen te sizzen. Alteast, as men yn uus tyd immen ris syn boel onthelje mat, dan lit men eerst al sa folle ere for-op gean, mei sommeerjen, renoveerjen in citeerjen, dat men wol blyd wezze mat, dat it sont dij tyd oon 't nou ta sá folleste better wurden is.



## *In spreukje mennich.*

### I.

In holle ful gekeerdens in in hart fol heechmoed is altiten in mâl peer west. Jae patsje in trieuwe elkoar yn 't gemien sa lanch, dat de iene of ore leech wurt. In dan blieuwt ir, as it hart eerst leech rekket; neat oors oer as in lief lyts byt goed daai, der men dan noch wol ris in foech boltje uut meitse kin, as it goed rise wol in forarbeide wurde kin. Mar het de holle de stryd forlern, dan hâdt men nin drip oer as in bonge mei beane in wyn.

### II.

Wittenschip, dij 't men allinne for jen sels hâdt, is in dea kaptaal. Al, wat men wit, mat rinte dwaan: dij sil ir jen ek ris fen oaffrege wurde. Men mat mei syn wittenschip goed for jen sels in for ore uutsette, ir sels better troch wurde in in oor ir better troch meitse. Wij libje doch net allinne for uus sels, mar for elljoar in mei elljoar.

De

De maatschippije is ien kjettinch, wer elke minske in keat fen uutmakket, in dij, 't yn in oar smeid, de kjettinch binne.

III.

Dij 't allinne wittenschip uut boeken forgearret in opyt, sonder sels te tinken in, wat in oor seit in leert, sels nei te gean in it goede fen it tjoede te schieden, dij is allyk in minske, dij 't neat docht in loekwol yt as in slatter. Hij oeriest him, troch allerlei in swier iten yn it lyf te slaan, syn mage wurt swak, tart net, hij wurt siek in kin ir ek wol ris oon stearre. In sokke minsken binne ir in hiel bulte.

IV.

As uus soon forstân, of reden, nin baas blieuwt, in uus harsens door op- in tadocht, dan kin ir sommis droevige mâl in onhuur goed yn uus holle in uut uus holle wer yn uus hart komme. Sokke minsken, dij 't der net oppasse, kinne ir raar trochslaan in sa fier komme, dat jae in keamerke, of in hok, nei dat har gikkens goed of lulk fen aart is, yn in gikkehoes habbe matte.

V.

»In siel sonder wittenschip is net goed," seit in wys man uutte âde tyd. De dommens kin nin goed dwaan, omdat jae it goede net kin, in dit quea docht jae altyd, dat jae dat forstân net broekt, wat God oon elk minske joon het. Uut dommens as dommens kin dan wol nin byt goed komme: mar wittenschip sonder goedens in deuchd is jitte folle minder as dommens: dij kin ommers in bulte quea dwaan; jae

jae het hjir ta it forstån, asse ir mar sin oon het. Dij 't de kar het, het de quel in dij 't kar uut twa queaën het, het in doebbele quel: dochs, as ik hjir kar uut nimme soe, dan ljeaver koue-dom in mol-blyn as foxe-slim in ondogens.

VI.

»Dat twa in twa fjouwer is," in, »dat men in oor dwaan »mat, lyk as men wol, dat in oor jen docht," hjiroer het men, sa fier as ik wit, noch nooit yn earnst striden, omdat alle man dit wit, in men ir derom sa net oer kjissebite koe. Mar om saken, dij 't nin minske wit of witte kin, het men elkoar jamk dea makke. Yn it tjuester kin nimmen de wei sjean in elk for oor mient him te sjean in wol goed te sjean. In dan kin men elkoar dit sa opstride, jamk ek al mei derom, om jen sels sa folleste better wys te meitsen, dat men him goed sjocht. Ynne nacht het men in rom fjild for jen, om fen elkoar oaf te dwalen in oon it omdormjen te reitsen. It is derom net goed, frjeunen! om uus bij nacht, as de paden blyn in uus onbekind binne, oppen paad te jaan.

VII.

Nimmen fen uus kin God begripe. Dit sizze wij sels, in wij soene him ris tige uutlaaitsje, dij 't it uus oors betjute woe. In ir binne dochs bergen fen pompier bemalke, om uus dat te leren, wer fen men sels seit: »wij kinne it net »fetje." In hier het men yn twa in tritigen kleauwe wold in it hjir bij de tried lånz moerre-fest set: »sa is it in sa mat »it wezze." In dochs roppe wij allegearre allike loed: »wij »kinne God net begripe!" Wat in wonder dinch, dat minske-forstån!!!

VIII.

VIII.

Folle wiser die ynne forline ieuw dat geleerde selschip yn Frankryk, doe 't it op de, fen har sels diene, fraach: »*wat is God?*" dit antwurd it beste hiet inne krone opsette: »*Nimmen kin God as hij sels.*" Hie men dit altyd meer betocht in ek sa dien, hoe folle minder minske-bloed soe dan de groon read farve in bedonge habbe! Mar, mar, wij habbe uus sels sa ljeaf!

IX.

Ik for mij ljeauw mei in wys in great man, al wer nutte tyd, dij 't al lanch elyn is, »dat al uus wittenschip, asse »goed wezze sil, der op uut komme mat, dat wij witte, »hoen danich bytje dat wij egentlik witte." In ik hâd it ir for, dat wij, nei dat wij hjir in toarntje west in wat dien habbe, gauw sa fier hinne komme, dat wij folle meer oaf-as oonlere matte, om te leren, of ljeaver, dat wij troch it oafleren oonlere. Mar it is for uus san slim wurd om uut te sprekken: »ik wit it net!" Wa fen uus kin in wol it wol uutsprekke?

X.

As uus druften in tochten uus forstân de blynkape foordogge, dan hâdt it sjean op, in wij rinne as it tjernhynder al it selde tjernpaad yn it roon, sonder ien stap foruut te kommen. It binne jamk, ja benei altyd, uus tochten, dij 't uus for de wierheit blyn, of steksjoegerich, meitse, in der 't de grutste striderasje in kibberij oer de wierheit oender de minsken altyd uut fortkomd binne. In dij wise

man

man het wol gelyk, dij 't ris sei: »dat de minsken allike »goed in bitter oer de eerste in kleerste stikken uutte wis-»kunst in s. f. striden habbe soene as oer de tjuesterste »dingen, as dij mar sa nauw mei har druften forboon in »mingd west hiene, as har druften mei dij dingen, dij »'t it hart in it libben neier oongonge." Oonstryd om gelyk te habben, greut te wurden in in bulte jild te winnen, het altiten fier wei de grutste part yn al it striden oer wierheit in rjuecht hân in het dat jitte.

## XI.

Ik bin steksjoegerich. Easkje derom net fen mij, dat ik allyk sjean sil as jou, wans ægen goed binne. Wez net lulk op mij, omdat ik de dingen oors beschooi as jou. Fordom mij derom foral in believen net; want ik hab myn ægen sels sa net makke, ja, ik hab har hiel in d' al sels net makke. In, ik kin dochs net oors sjean, as myn ægen binne in sa asse mij joon binne. In giet it jou ek sa net? Ik sjoch schilich. Ik kin it al wer net helpe, dat myn æchapels troch in forkeerde omgonch fen myn mem in oren mei mij yn myn bernskheit in scheane rjuechtinge krigge habbe. Ik kin dat sjean, nou 't ik woeksen bin, net licht, of net allehiel, oaflere. Set dat, wat boetten myn tadwaan sa komd is, dochs net op myn rekken. Mar, as jou in goed Christen-minske binne, hab dan ljeaver meilijen mei myn ongelok.

## XII.

Lytse bern dwane nin lichten, for datse har sin [illegible]. Har forstân is jitte ek lyts, sa as jae sels. Har sin giet noch boppe har forstân, in derom matte jae fen âden in masters

laat,

laat, leerd in stjoerd, wurde, in dij binne derfor. Passe wij op, dat wij as grutte bern wiser binne. Uus sin is ek noch jamk onsin. It sin fen uus Heit, der boppe, mat uus sin wezze in it meer wurde. Hij wit it best, hoe 't it mei uus sin heart, in het it uus yn uus consjinsje, de natuur in syn wurd, ek kleerder noach te witten dien. »Gonch »rjuechtuut, myn berntjes! sonder omsjean. Doch elk lyk »in rjuecht, uut ljeafde for mij, want ik hab jimme alle »gearre sa ljeaf! Hab elkoar ek sa ljeaf, as ik jimme hab!" Sa seit hij. Harkje wij nei him, in dogge wij Heite-sin! Oors blieuwe wij lytse bern yn forstân, mei in folwoeksen lichim. Wij matte grutte bern wurde yn wisens in betterschip. Mar, hoe folle binne in blieuwe hjir lytse, in roppe oors net as: »Heit in Master plæchje mij!" Wylst jae har sels in oren troch har ynkinnigens in iensinnigens plæchje. — — —

## XIII.

In wys man bij âds het ris sein: »De wetten binne »spinræge; holders in dragers brekke har in gonge ir troch »hinne, mar lytse miggen reitse ir yn fest in sa dea." Hoe mooi in wier is dit sein! Sjoch ir mar ris nei, hoe dat it mei de spinræge giet. Der sit in mooien ien, in de spin ir ynne mids yn: har ægen sjogge alle kânten uut, of 't ir ek wat oeft for har ynkomme wol. Der komt ir in grutte blauwe drager tjin oon fleanen. In, rits! de trjidden troch in hij ir troch. Hoe wart de spin har nou, om it gat wer ticht te laapjen, in har wurk fester te meitsen in sterker te besetten! Si der! is it al wer dien in ree makke. Nou komt ir in bijke, swier mei hunich-wurk belest, tjin oon, rekket ir yn ynne ties in sa wat heal in heal fest.

De

De spin sjocht dit, spint in nij tried for it bijke lânz in ek om har hinne. Hij tinkt: ik sil dij besette! in beset is 't. Der lit de spin ir har hinne sakje, grypt it bijke in byt har dea.

XIV.

De measte minsken komme altyd op har sneins in net op har deis bij eltjoar. Kom ek ris op jou deis, opdat ik jou sjean kin, lyk as jou wier wier bin. Wij forhimmelje in gnapje uus jamk tige mooi op, opdat wij in oar sa folleste better behimmelje kinne. It boettenste is wol de spegel fen it binnenste bij in minske: mar de spegel kin sommis ris tige beslein, plakkerich in warich, wezze. Wij matte har dan ris wat oafwiskje, in uus ægen ris wat yn kleer rein-wetter dippe, om goed te sjean in it schâd net for it lichim sels te nimmen. Wij binne troggen bank folle einstiger forre namme fen dom in ondogens as for de dommens in ondogenens sels. De namme kin uus bij de minsken meer quea dwaan as de saak sels, sa lanch as wij dizze forside hâde kinne. Der sil dit wol mei bij uus fen dinne komme. In ek is it in bulte makliker allinne goed in wys te hjitten, as it ek te wezzen. Mar leit hjiryn, dat de minsken net dom in ondogens hjitte wolle, net in kreftich bewys, dat onforstân ondogens, in ondogenens onforstânnich, is? — — —

XV.

*Plurimæ leges, pessimæ respublicae.* Tacitus.

dat is:

Tink, dat de wolfeart der meast quynt,
Wer 't men de measte wetten fynt.

De

De wetten binne dochs forkomd uut it quea sin in queadwaan fenne minsken; hjirfor binne jae in daam in bolwurk. Wierne ommers de minsken sa, as jae heardene te wezzen, dan hie men mei nin wetten te dwaan. De goede in rjuechtfurdige is him sels ta in wet. Hoe meer quea ir sa ynne maatschippije opkomt, hoe meer wetten hjir tjin makke wurde. In dan komme hjir noch de forkeerde wetten bij dit quea, wer troch dat dit mar al te faak net in bytje oonboset. Wetten wurde dochs ek fen minsken makke, in minsken sjogge lanch altiten net goed, of wolle altiten net goed sjean. Sa makket de siekens in suchtigens it medicynneerjen nodich in forkeerde middels meitse de quaal jitte slimmer, in dit giet sa lanch sa fort, as de natuur har sels ret, of de dead ir in ein oon makket. Sa giet it ek krekt mei it quea inne ondogenens, dat de siekte fenne maatschippij is.

XVI.

Wa is de frijste man? Dij 't quea mar net wol dwaan.
Wa binne it measte slaaf? Dij 't har oon 't quea oerjaan'.
Wa is ir 't lokkichste oon? Dij frede het fen binnen.
Men fynt se? As wij uus God, consjinsje inn' minsken,
minne.

---

In trije, fjouwer, rieden, dij 't ik ris oppen flartje pompier, dat yn oarremėmme fodkoer laai, quattele foon, mar nooit sels noch probere hab. Ik jouw har hjir ris oon myn lezzers; ir koe dochs ris ien oender har wezze, dij 't ir de iene of ore fen broeke woe in ir help bij foon.

1.

1.

*Ried, om swiet wutte aem te roeken.*

Flaai de grutte ljue in praat har swiet nei de moele, mar doch it sa, dat jae it net fiele kinne: want nimmen wol it witte, dat ir flaaid wurt, in elk haat de flaaiers. Hoe fynder derom, hoe better. In tige hulte habbe dizze ried dien, in ir bate hij foon.

2.

*Middel, om baas te wurden.*

*Divide et impera*, stoe ir yn it Latyn. Yn 't Frysk wol it dit sizze: ien tjin twa, of trije, is moardjen, in kin net. Mar, meita, dat dij stik twa, trije, oender in oar deilis wurde, in nim se dan ien for ien, dan kinste har struse in wurste baas.

Woest' dyn hynders sturt nutloeke,
Der maist' dit forstân bij broeke:
Datste it dochste hier for hier:
Net yn iens, dan mist it fier.

3.

*Om sels in goede namme te krijen in te hâlden.*

*Calumniare audacter, semper aliquid haeret*, lies ik ir jitte ris ynne âde taal fenne Romeinen. Yn uus Frysk betjuut it sa folle as: forsprek loed in hulk sokke, dij 't for dij stan-ynne-weien binne in dij 't ek bij ljue fen macht

in

in oonsjean der for te boek stanne, in hâd der mar mei oon, dan krijste in hâdste in goede namme bij har, dij 't ek as dou oer sokke dwarsbongelers tinke, want der blieuwt altiten wat fen dyn forsprekken oon har goede namme sitten; op 't lest sille de minsken dij wol ljeauwe.

Rop loed: » dij hoen is mâl! dij hoen is mâl!
» Gauw, frjeunen! schop him fenne wetterswâl
» Dochs ynne feert, opdat it beest fordrinkt,
» In uus nin quea docht!" Ljeauw 't! it folk betinkt,
Hâdste oon, betfort de hoen, hâdt him for mâl,
In schopt it sone dier dan fenne wâl;
It pompt him oender wetter, dat hij steart.
Men eert dij, wylst de hoen dyn spul net meer fordeart.

4.

*Jitte in tahækje bij de twa leste.*

As de slimme politÿk boonte poppen mei snaphannen, kisten fol jild in ljue, dij 't uut in mormeren hart in oer in forwielen tonge hunich-swiete wurden rôlje litte kinne, ta har fordwaan het, in dit bij de twa leste rieden docht, dan komme ir wonderen for 't ljocht.

*Mis in rekke.*

In Hollânz gik kaam uutte Schrânz
Greathartich 't noenderpaad ris lânz.
Hij gonch mei noch in frjeun oer strjitte.
In tige Fries kaam har te mjitte,
Gauw fen forstân in man fen eer'.
Uus greut-HANS kâdgnyst om dij heer:

Him

Him huunjende, seit uus poehoanne:
» Sjoch, frjeun! it is joed *folle moanne.*" *
» Forjouwt 't mij," seit de Fries droech wei,
» 't Is joed *de onnos'le berne-dei.*" †



## *Noch in lytje koesse-moesse.*

*It is in hanchiser om oon te gean.* Dit is in åd Frysk sprekwurd, wans sin hjir op del komt: it is in tige noedlik stik wurk, om ir mei te beginnen in dat licht in raar scheadlik ein nimme kin, in wans ein ek al licht in ein meitse kin oon uus lok in wolfeart. Sa is it bij gelikenisse mei it pleitjen om it habben in krijen mei ljue, dij 't sterker in meer månz binne as wij in folle langer earmen habbe in jitte yn folle ore dingen fen san natuur.

Dit sprekwurd heart egentlik op dizze menear schreauwn te wurden: *it is in hån- of hand-iser om oon te gean.* De letter *ch* is after *hån* set, om it gemak yn it uutsprekken; of de *d* is yn *ch* forore omme selde reden. *It hanchiser*, dat is, in iseren treeft, mei in hansil ir oon, dat mei dat hansil yn in hæk oer it fjoer hinget, in op wans treeft de pankoekspanne yn it pankoekbakken stiet, kin it net wezze, omdat dat net slimmer is om oon te taasten as alle ore hjitte in gleaune isers.

Dit

---

* De Fries wier fol fen wezzen, in hie in breedrånnige, rone, hoed op.

† It wier krekt oppe 28 fenne wintermoanne, *de hjeldei fenne onnosele bern.*

Dit sprekwurd is hjir fen dinne komd. Ynne oeråde tiden, sels jitte for in hoendert jier fjouwer, fyf, seis, doe 't de minsken, in as ek uus foråders, jitte yn in tige bulte dingen net woeksen yn it forstân in så wys net wierne, as wij nou der yn binne, doe 't men noch neier oonne berne-jierren wier as nou, hie men it hast oeral for in gebroek, om sokke minsken, dij 't men forre rjuechter om it ien of oor quea oonbrocht in oonklage, in gleaun iser ynne bleate hannen te jaan, in dat moasten jae dan krekt sa folle tredden fier drage, of it ek wol yn in troach, dij 't sa wat in toolve tred fen har oaf stoe, smite. Ek forbellet men, mar dit liket jitte folle målder, dat men sokke ljue wol gleaune iseren hanschoen oontjean liet, yn steed dat men in oor iser broekte.

Dij 't syn hannen dan te baarnd hie, waard schuldich håden oon it quea, der 't men him mei betige, in hij, wans hannen der troch net forbaarnd wierne, wier frij. Dit hiettene de minsken doe *in Gods oordiel*, in men hie doe jitte folle ore proefstikken fen dij natuur, om der mei de schuld of onschuld uut te bringen. Ynne âdste tiden ljeauwden de minsken it allegearre yn åde earnst, dat har Goden op san menear tusken beiden kamen, om it quea oon 't ljocht te bringen, hoe fremd uus dat nou ek talykje mei. Jae wierne doe jitte net wiser. Binne wij nou wiser, lit uus derom blyd wezze in ir uus ljeave Heer for tankje, dij uus nou oppe wråd komme litten het.

Ik sei, dat dit hast oeral yn gebroek west het, in dit lere uus de historjes fenne Heidens, Joden, Turken in Christenen, fen dij tiden sa klear asse sinne, as wij har mar ris neisjean wolle. Sels het men joed de dei jitte wol oender de Heidens yn Asien, Africa in yn ore oorden, gebroeken fen san aart. Men hie forschate fen sokke proefstik-

stikken. Sa hie men bij eximpel, *de hjitte in kâde wetterproef*, bij de eerste moast men syn hân sa lanch yn in tjettil fol sieden hjit wetter hâde, bij de twade liet men san minske hannen in foetten oer 't kruus oon in oar fastbine in sa yn in djip wetter smite. Baarnen in op it wetter drieuwen makkene immen dan schuldich; net baarnen in nei de groon gean onschuldich. Disse kâde wetterproef het men jitte wol for in mennich jier broekt, om der troch te witten te kommen, sa 't men gikker noach ljeauwde, of dit of dat âd wyf in tjoenster wier, of net. Ynne hjitte wetterproef moastense ek wol ris it ien of oor, sa as in stik jild, fenne boom fen de tjettil fol sieden hjit wetter nimme, in dan ek al wer troch baarnen of net baarnen schuldich of onschuldich forklere wurde.

Ynne fjoer-proeven liet men de mei quea betige minsken ek wol ris meie bleate foetten oer seis, njoegen, of toolve, gleanne ploech-isers, dij 't krekt sa fier fen eltjoar oaf laaiene, hinne gean, wylst twa ljue har elk bij in hân hiene. Ek tach men har wol ris in mei waaks besmard himd oon, in dan moastense sa tusken baarnende takkebosken, of houtsteapels, troch gean. Baarnden se dan har foetten net oon de ploech-isers, of har lichim oon it fjoer, dan wierne jae frij, in oors net.

Men broekte hjirbij altiten dij in dij getallen in nin oare. Seis, njoegen, of toolve, wer it heilich trije-tal yn opsletten is; sa as trije ris trije is njoegen, twa ris trije is seis, trije ris fjouwer is toolve, wylst fjouwer ek heilich wier.

Sa moast men oer seis, njoegen, of toolve, gleanne isers gean; it gleanne iser toolve tred fier smite, in sa fort. Dit liket uus nou wol nuwer ta; mar sa tochtene de minsken yn dij tyd.

Men hie ek boetten disse jitte de kruusproeve, werbij in

hij,

hij, dij 't in oor oonklage, in hij, dij 't oonklage waard, beide mei har hannen ynne hichte tjin in opsteand kruus oonstean moastene, in wa fen har dan syn hannen it eerste delsinke liet, dij hie it forlern. It trochswolchjen fen in koarste brea, dij 't wijd wier, fen it heilich bitter-wetter bij de âde Joden, *Numeri V:* 11—31, hearre bjir ek al bij. Koe men dij breakoarste troch krije in miskaam dij net, bekaam it Joodske wyf, dat fen hoerkjen troch har man betige wier, dat bitterwetter goed, dan wierne jae schien fen it quea, har te lest lein, in oors ir oon schuldich.

It kampen of fjuechtjen tusken twa manljue om schuld of onschuld mat bjir ek al ta brocht wurde. De winner wier dan onschuldich, sa rekkene men it alteast. Dit fjuechtjen om ere in schande tusken twa minsken bestiet noch, sa as wij witte, foral oender de soldaten, hoe gik in ondogens it dan ek wezze mei.

Al dizze dingen sitte sa yn in troch in oar. De Heidens, in ek uns forâders, mienden yn har onnoselens, dat wetter, loft in fjoer, omdat dij san bult ynne natuur dogge, Goden wierne: in bytje letter, doe 't jae wat wiser waarden, tochtense, dat har Goden yn it wetter, loft in fjoer, wennene. Jae wistene it net, hoe 't de dingen bjir oon eltjoar forboon binne, in hoe 't ien uut it ore fortkomt. Har Goden diene alles, sonder tusken-oarsaken. Jae hiene har bosk-, wetter-, loft-, berch- in fjoer-Goden. Har wetter- in fjoer-Goden brochten schuld in onschuld oon den dei. Sonk immen, bjir of der fen betocht in derom oonbrocht, yn it wetter, dan naam de wetter-God san ien yn genade oon, in hij forklere him dertroch for net schuldich; dreauw ir, dan woe de God him net habbe, in sei dertroch, dat ir misdiedich wier. Smorgens drieuwt folle op it wetter, dit sægene jae al gauw, in der kaam

dit

dit gebroek fenne kâde wetter-proeven uut fort. Mei it sieden wetter in it fjoer wier dit oors. Dizze fortàrre in fordylgje it measte, wat men ir ynsmyt, of it mat al tige fest, hurd in sterk, wezze. De God fen it fjoer fortàrde in beseerde derom him, dij 't quea dien hie, in liet har, dij 't schien wierne, onbescheadige. Fen dizze âde Heidenske roechte bleauw ir, sa as wij tinke kinne, noch in tige bulte ynne tuun fenne Christenen stean. Dat ienris goed yn uus minsken sit; giet ir sa gauw net wer uut; wys in frij yn it tinken te wurden hie doe even goed as nou foetten ynne groon. Men bleauw oender de Christenen eerst lanch oon san fremd bestjoer fen God oerre minsken in har dwaan in litten in sa ek oonne Gods oordielen ljeauwen. Mar dizze meneer fen tinken rint fjouwerkant yn 't jin it Evangelie. Dit begonnen ytlike ljue, dij 't wat fierder sægene, as har noos lanch wier, meier tyd yn te sjean. Sokke, dij 't wat djipper tochten asse ore Christenen in hjir ta mânz genoach wierne, schreauwene der ek wol boeken tjin, wer yn dat jae loed in kulk seiene, dat san dwaan, om after de schuld of onschuld fenne minsken te kommen, nin dwaan gelyk wier. It âd in nij geloof rekkene sa mei in oar oon it wrakseljen, in wrakselje jitte fort, in dit sil ynne oendergonch fen it âd, oerstallich, geloof uutrinne. Want uus ljeave Heer wol dochs, dat wij minsken oerlanchsum wiser in better wurde.

De pynbank, dij 't nou, God tank! yn 't rjaecht oafdien krige het, hinge ek al mei in sloppe in lange tried oon dij Gods oordielen fest in wier ir in oer-bernsbern fen. Dij wier ek al nin hier better as dij fjoer- in wetter-proeven, sa 't ir jitte net minder wier.

Dat it ir sommis wol ris raar trochgien wezze sil mei dij

Gods oordielen lit him taaste in fiele. Men sil de Godinne fen it rjuecht, THEMIS, doe ek wol ris, as it sa uutkaam in mar wurde koe, in blyndoek forre ægen dien habbe, as men it net habbe woe, dat jae it sjean soe, of 't immen sonk of dreauw, in him baarnd hie of net. Dit blyndoekjen bagon foral, doe 't minsken de ægen wat iepen gyngene in ljocht sægen. Slaven, boeren in ore gemiene ljue, moastene disse proeven meast oendergean. Disse wier sa folle net oon forbard in jae hiene ek it tjokste yl ynne hannen in oender de ballen fenne foetten, dit paste krekt bij de fjoer- inne hjitwetter-proef. Ljue fen oonsjean in jild koene har onschuld oppen ore meneer kleer meitse. Frije minsken, dij 't yn oonsjean wierne, koene har fenne betiginge frij fjuechte yn in twastryd, wer dat ek, sa as men tochte, jitte rju ere yn stike: Oors koene sokke har ek noch frij swarre, troch har sels in troch helpers yn it swarren, wer ta dat men in, troch it gebroek of ynne wet set, getal fen syn folk, goede kunde in neiste boerren, naam; dij 't dan swarre moasten, dat de betige man nin falske eed die. Dit middel omme wierheit fenne falskens te schieden wier ek al wer better yn dij as yn uus tiden. Doe wierne de minsken jitte folle banger forre eed bij har Goden, God of de Heiligen, in man wier doe meer in man in in wurd in ward as nou. De minsken wierne yn dij âde tyd yn famyljes of lief lytse folkjes nauwer oon eljoar forbeon, in koene in moastene meer op elkoara dwaan in litten tasjean in derfor ynstean, as men dit yn uus gruttere maatschippijen dwaan kin. Sa het alles syn tyd in is for syn tyd better as for in ore tyd krekt as it noot. In wij matte ek sa oer alle dingen nei in yn har tyd oordele.

Ik wol nou myn lezzers jitte in teltje oppe keap hjirbij

ta-

tajaan, weryn dat ek in saak foorkomt, dij 't in minskliser wier om oon te gean. Lêzers! jimme kinne dat dan as wat sop oer it eerste droege ilen jitte.

## HANS BENDICTUS.

Iens wier ir in Keiser, sa seit de histoorje,
Op 't gemak net sa hjit, as wol gleaun nei syn gloorje:
Syn boerman, in Abt, hadt groon uut noch groon yn
Fen rom, in schat har for in bull' bolle wyn.

Dij Forst, in great helt, wier meast opbrocht yn 't fjild;
In hie jamk for pel mar syn hurd in bleat schild:
Mei swart brea in wetter die hij swiet syn miel;
Mar inkel kaam ris in drip wyn yn syn kiel.

De mantel-man, dij san schriel ibben net leste,
Slepte altyd op ploem, iet in dronk fen it beste:
Syn kop, in foll' moanne, stoe goed bij syn ampt,
In sei, dat hij nooit tjin syn lusten hie kampt.

Ik wit net, werom of wertroch; tred dat sels,
Dij Forst wier sa foel op dij Abt as in els:
Hij kaam fen syn middei-reed sa ris werom,
In sæch doe uus Abt yn 't priel ymne slom.

»Hou," roep hij, »myn kedde!" wylst dij op 't foelst' ron,
In is tjin uus kleaster–Heer spitich begon:
»Hoe giet it jou, Fader? Dij deïer fen 't quea,
»'t Lang festjen, docht, sjoch ik, jou fettens nin schea.

» Jou

»Jou libben is dodsich in sonder rju nocht,
»Betankje mij! dat ik wat wurk jou uuttocht:
»Jou grutte geleerdens kinn' wij allegearre',
»Men seit, dat jou, Heerschip! kin 't gers waaksjen hearre.

»Onnosel! forroasten' talinten as dij:
»Derom krij jou nou trijë riedlinchs fen mij:
»Op elk fen myn fragen, jou kin dat best dwaan,
»Mat nei in feernsjier jou goed andwurd mij jaan.

»As ik myn kroone op in myn moaiste roak oon,
»Mei d' ierdkleat in rykstoak, dan sit op myn troon,
»Siz mij, der ik jou for de wyste man kin,
»Wat, op in cint oaf, ik, dyn Keiser, wurch bin?

»De twade fraach, fen mij jou wysheit opjoon,
»Is, yn hoe lanch tyd ik de wråd ryd yn 't roon?
»Berekkenje mij dit nou op it menuut,
»For jou makket dit in foech oantaast mar uut.

»In ik easkje dan, dat jou siz, wat ik tocht',
»As men jou, Heer Abt, der sa bij mij het brocht:
»In, wat dat ek wezze mei, dat jou 't uutlizz',
»Dat it in droom, missjoch, of misforstån, is.

»Nou, jouw jou nin andwurd op 't freechjen, dat 'k doch,
»Tink, Heerschip! dat jou jou abtdij nooit wer sjoch:
»Dan ryd jou, forkeerd in te pronk, troch myn lån,
»Op 't mægerste åd esel, syn sturt yn jou hån. *

Fort

* Op in esel ride, mei de ræch nei syn kop ta in de esel syn

Fort jagget de Keiser in lake yn syn foest,
Wylst de Abt as in baarch benauwd hymmet in poest:
Fortiesd in forslein, wier syn einste sa great,
As nooit in dief hie yn 't forheer for syn dead.

Om'e nocht appelleert ir nei *Weimar* in *Gotha*, *
Dij twa koen' him helpe nin tittel of jota:
In alle academjes, bekoft, om him hinne,
Litt' him krekt sa wys, as jae sels wierne, rinne.

Tyd, nei har åd oanwinst, sjocht him te bedragen,
Spint dagen uut oeren in wiken uut dagen,
Ja, moannen uut wiken — sa lanch de dei kaam,
Dij 'e Keiser syn luum ta dat oendersyk naam.

Troch malen in tinken sa mæger as lat,
Fortrapet de Abt ienlik yn 't fjild him deis wat:
Iens, dat hij omdorme, hiel yn syn lest wei,
Kaam hij bij syn herder, HANS DICTUS, dij 't sei:

» Heer Abt! ik ried, alles is bij jou net goed,
» Jou blier gesicht stiet nou sa donker in tjoed!

» Siz

---

syn sturt as de teugel ynne hån, wier yn åde tiden in straffe, dij 't immen yn syn ere kaam in kronk. Esels wierne hjir yn it westen altyd in bytje yn tel, lyk as de namme *esel* jitte in scheldnamme is.

* *Gotha* in *Weimar* binne twa stedden yn Duutslån. It iene is de residentie-sted fen de Hertoch fen Saksen-Weimar, de ore dij fen de Hertoch fen Saksen-Gotha, alteast wier dit for dizzen sa. In sa koe dan uus Abt op dij stedden, of de riedsljue fenne Hertoggen, dij 't der yn wennene, appelleerje, of him der op yn syn need beroppe.

»Siz jou trouwe HANS dochs jou leed in dij smart',
»Dij 't jou sa formægert, in fret fen jou hart."

»Och, och, myn trouw' HANSKE! syn Majesteit het
»Mij, dyn earem' master, swier iten foorset.
»Joech mij trijë nuten te krækjen, wat plæch!
»Te hurd for de Ad Feint, * mei syn mem op syn ræch.

»For eerst, as syn Heechheit, syn roak fen steat oom,
»Op 'e troon sit, mei schepter in ierdkleat, in kroon,
»Mat ik, dij de illindichste kleaster-Heer bin,
»Him sizze, wat hij nou krekt opbringe kin.

»It twade, dat hij mij yn gunst woe op jaan,
»Is, hoe gauw de reise om uus wrâd is te dwaan:
»In wol op 't menuut oaf, nin ien min of meer,
»Dit is jou in oantaast! sa sei mij uus Heer.

»For 't lest, easket hij, dat ik sis, wat hij tinkt,
»As men mij dermei for syn Majesteit brincht:
»In wat dat ek is, it mat misforstân, schyn,
»In droom mat it wezze, dat ik dan uutfyn.

»In

* De Divel in syn moer. Dizze twa rigels sjogge op in spul fenne bern mei nuten (*cobnuts*) op in hjeldei, sa as op peaske, pinkster in s. f. *Cobnuts* sille wol sa folle as *cop*–nuten, de boppeste, grutste, hurdste, nuten wezze, dij 't it boppest op de steapels nuten, yn dat berne–spul, set waarden. Hij, dij 't san cob- of cop–nuut ir dan oaf smiet, of mei de fingers ir oafknikte, hie de steapel, of it spul, won. Te *Grins* hjit de foorste nuut oppe rigel de *begorre* nuut. Hij, dij 't ir allinne dij oafsjit, het de hiele rigel. Is *begorre* nuut hjir moochlik sa folle as boont farve nuut?

»In ried ik dij koslike riedlingen net,
»Dan, swart hij, wurd ik ta de abtdij fort uutset?
»Forkeerd in te pronk, lit hij mij dan syn lân
»Trochride op in esel, syn sturt yn myn hân.

»Is 't oors net?" sei HANS him. »Myn Heer! siz, dat ik
»In aap bin, as ik jou net help wut dij strik:
»Lien mij mar jou mantel, jou staf in jou miter,
»Dan sjoch jou 't, dat HANS noch kin bite de biter.

»'t Is wier, slimme boeken siet ik wol nooit yn,
»'k Wit neat fen jou heidensk in kræmer-Latyn:
»Mar dat het Natuur, myn âd mem, oon mij joon,
»Wat jamk net bij grutte geleerden wurt foon."

Nou kaam ir op 't wezzen fen de Abt nije glanz,
Gauw jouwt hij syn miter in mantel oon HANS:
In dizze stapt juust as in Abt ir op oaf,
Giet steatlik, de staf yn syn hân, nei it hoaf.

De Keiser, mooi oonklaaid, de kroon op, dij siet
Op 'e troon, mei syn schepter, wer de ierdkleat op stiet,
In sprekt him sa oon: »Nou, dou, Abt! sa troch-wys,
»Siz 't mij, op in cint oaf, wat is dan myn prys? —

»Mar tritich ryksdaaldets koe JESUS opbringe,
»Jou, hoe ek mei goud in mei purper omhinge,
»Set ik op ien minder: jou nim it dochs oon,
»Dat ik jou schat oender MARIJË har soon! —

»So, so," tocht syn Heecheit, »der het ir mij rekke!
»Jou andwurd is mooi, dat sil ik net jinsprekke:

»Mar

»Mar swolge wol Forst ooit oer bitterer pil?
»Dochs bitter of swiet, ik forswolgje him stil. —

»Myn ore fraach sil dyn forstân ris groondeerje.
»Hoe gauw kin 'k de reise om uus wrâd wol oafkleerje?
»Pas op, in siz 't op in menuut oaf mij nou,
»Myn Heer! want dit is mar in tataast for jou. —

»Beljeaft it jou, set jou op 't hynder, ljeauw mij,
»Moornier mei sinne-opgonch, in blieuw jou har bij,
»In har juust op side, dan toesen tjin ien,
»Dat jou reise yn twaris toolve oeren is dien. —

»Âd fox! binn' jou der mei jou *mitsen* in *as?*
»Dij foll' wol nin gat, as jou * wit; mar dit pas,
»Der 't nin mone giet sonder *as*, sei myn minne,
»Mei 't andwurd, dat noch gikker koe, hinne rinne.

»In nou jitt' de slotfraach — tink oon jou forlân;
»Men hellet fort de esel, hij is bij de hân.
»Wat tink ik, dat mis is? Siz 't, kin jou dit, mij:
»Hjir reits jou mei *mitsen* in *assen* net frij.

»Kin ik, wat jou tink, in fier mistink, net riede,
»Dan mei jou, myn Keiser! as spek mij opbriede!
»Jou tink; ik bin Abt — mar jou sjoch hjir mar stean
»Hans, syn schjippehoeder, yn myn Heer Abts klean.

»Wat

---

* Ir stiet yn it Ingels: mitsen in assen binne nin poatten in pannen, oors soene de keetlappers forhoengerje. Wij sizze yn san sin: praatjes folle nin gaatjes; as is forbaarnde turf; in, sonder as kin de mone net gean. Ik hab dit hjir san bytje nei de aart fen uus taal forhakstocke.

»Wat divel! bistou dan uus Abt net fen *Lintz?* *
»Wel, wrychtich! dou hetst' mooi for gik hân dyn Prins!
»De kapen meits' mennikken, as men jâmk sei,
»Derom meits ik dij ta Heer Abt joed de dei.

»Dyn Master syn dommens diest' mij kleer te witten!
»Dij esel sil nou op 't bleate esels schoft sitte:
»Mei helte meer rjuecht komt oon dij syn ampt ta;
»Derom silstou fort mar syn rinch in staf ha.

»Myn Keiser! forjouw 't mij! myn stoak past mij best.
»Mar, och! ynne boeken bin 'k nooit net fier west;
»Ik gynch net te schoalle, Latyn kin ik net,
»San drip net, as jou op in flie syn wjuek set.

»Is dit sa, myn jonge? For mij te meer spyt:
»Betink dan wat oors, dat ik oon dij wurd quyt.
»Dyn kinnis befoel mij: min sil 't ir bijstean,
»As HANS DICTUS slimmens net kriget syn lean.

»As 't hjir dan oon hinget, it lean, dat ik freechje,
»Sil jou heecheits boesen yn 't minste net leechje:
»Dan bid ik jou goedens, hjir knibbeljend, Prins!
»Jouw myn goede Master de Abtdij wer fen *Lintz*."

De

---

* Ir is in kleaster bij de sted *Lindau* oon it grutte Bodenmar tusken Swaben in Switserlân west, mar dit wier in kleaster fen nonnen, in of it ek *Lintz* hjitten het, wit ik net. Ir is ek in sted *Lentzen*, of *Lentz*, yn Brandenburg; mar of 't der in mannekleaster bij, of yn, stien het, kin ik allike min sizze. Men mat hjir dan de makker fen dit teltje wat tajaan.

De Forst sei: »sa wier ik op God mij forlit,
»Is 't ek, dat dyn hart dij op 't rjuechte steed sit.
»Om mij, sil dyn Master syn miter behâde,
»Lanch mei hij him drage! — Sis him dit, myn âde!" —

## UUT.

*Nei it Ingels yn it Frysk oerbrocht.*

*De grutte meer wurt nooit fol.* Ek in Frysk sprekwurd, weryn men mei wurden spilet, lyk as men by âdś, in nou ek jitte wol ris, der raar mei ombortte, in ombortje kin. It wurd *meer*, in *lytser of grutter binnen-wetter*, is yn it Frysk *mar*, in *mar*, *Tjuekke mar*, in ore. *Meer* is bij uus *meerder*, sa as, *meer iten*, *brea in jild;* mar yn it Nederlâns is it uus *mar*. Dochs *meer*, *mar*, it Latynske *mare* (in see), *moeras*, in s. f. betjute allegearre *wetter*, dat, mei meer of minder weagen, hinne in wer giet, in dizze hingje allegearre wer fen fierrens oon *me*, wer fen *meer*, fest, hoe 't har sin troch tapassinge ek liket uut in oar te rinnen: it binne bern fen *ma*, *me*, *mi*, *mo*, *mu*, wer de sin fen beweginge yn opsletten leit, dij 't fenne minsken letter op forschate meneeren op in bulte dingen oerbrocht is, om har yn it praten der mei te behelpen.

De marren wurde net gauw fol, der sorget de waarme sinne for, dij 't it wetter yn damp of stoom ynne loft docht opklieuwen; of oors rint it oerstallige wetter uutte folle marren troch sleatten in sloesen wer wei of oer alle egen in kânten hinne.

Dit sprekwurd wol sizze: as wij uus grutte begeerlikens yn alles mar tajouwe, dan krije wij nooit genoach. Wij wurde nooit sæd jild, ere, plesier, of wat it dan ek wezze

mei,

mei, as uus forstân de leie net ynne bannen het, in uus druften, as jae al te hurd fleane, of fen siden oaf gonge, te bek in yn it spoor hâdt. Uus druften witte dochs nat-ter aard fen nin wei, of fen nin ophâden. Sa habbe wij har fen uus ljeave Heer krige, in sa mat jae ek wezze, om uus oon te setten, om te arbeidjen. In minske sonder druften, dit is sa kleer as de dei, soe neat dwaan, in sa nin minske wezze. Mar bij uus druften habbe wij ek fen God uus forstân krige as foer- in stjoerman, in dit mat it, sil de wein rjuecht gean, ek blieuwe; oors rint ir oppe kop ynne sleat. Dat in sprekwurd meast al in wier wurd is, in dat dit ek oender de wiere wurden heart, kinne wij maklik witte, as wij uus sels in oren mar ris goed be-sjean wolle. It giet dochs mei de begeerlikens fen in bulte minsken, as mei ljue, dij 't wetterich binne; jae drinke al in drinke al, in wurde nammeste toorstiger, sa lanch dat jae einlik oon har wettrigens stearre. De grutte meer wurt bij har nooit fol, jae rint folle earder oer, in men for-drinst ir sels yn. Dit nuwere teltje sil jimme, myn lez-zers! dit jitte kleerder oonwise.

## *It mâlkwyf in de mâlkpoat.*

Gels, mei har folle mâlkpoat oon
In foech tin snjirke hastich boon,
Tocht sonder ongelok te *Harns* te kommen.
In het, losk klaaid, ris tige hakop nommen;
Jae hie har lege schoen in har kort rokje oontein:
In sa dij deis yn steed fen gean it paad lâns flein.

Uus

Uus målkwyf, dat sa opschikt wier,
Berekkene nou op in hier
Har målkjild al; broekte it mei ien;
Koft hoendert aaien; in der stien'
Fort trijë teamen piken bij:
It dinch gynch troch har sorch wol nei har sin in flij.
»For mij is 't," seise, »in maklik dinch,
»Dat ik dan bij uus hoes dij pykjes goed opbrinch;
»Nin fox, dij sa slim is, of hij lit fen dij hinnen
»Sa folle oer, dat wij der in baarch for keapje kinne.
»Yn 't mestjen kostet koas wat semmils, in meer net;
»Hij wier dochs, doe 'k him krigge, al spekkich in heal fet;
»'k Forkeapje him wer fet, der 't ik ir dan for krij
»In mooie slompe jild. In wa belet it mij,
»Om for dat jild in kou in keal op stål te bringen?
«Dij sjoch ik dan mids yn uus keppel bissen springen!"
Uus GELSKE, trochblyd tocht, sprincht sels op, om dij kream:
De målke falt: farwol, keal, kou, baarch, pike-team!
De Frouw fen al dit goed forlit mei 'n brienich æch
Al har great lok, dat sa forflæch,
Bidt har man, dat hij har 't forjouwt,
Yn noed, dat hij har tige oaftouwt.
Men smeide in teltje ta besluut,
*De målkpoat* hjitten, hjir jitte uut.

---

Wa rint sa net for gik, syn schoft?
In bouwt kastielen ynne loft?
Hanswoarst, in KAREL, in uus målkwyf, ja, elk ien;
De wisen habb' de gikken hjir neidien.
Elk ien droomt wekker; in neat, dat uus swjitter smakket:
'tIs

'tIs flaaiend misforstân, dat uus ta slaven makket:
Al 't wrâdske goed dat komt uus ta,
Wij sille alle ere in frouljue ha.
As ik allinne bin, door ik de sterksten oon:
'k Gonch fierder, 'k schop de Forst fen China fen syn troon.
Men set mij yn syn steed, al 't folk hâdt rju fen mij:
De kronen fall' dan op myn kop, bij tjoek in tin:
Mar troch in flie-stek kom ik dochs op 't lest wer bij,
Sjoch wer, dat 'k grouwe JAN, lyk as forhinne, bin.

*It Franske fen* LA FONTAINE *forfryske.*

---

*Hij kin de L wol.* Hjir wurt al wer mei in letter omborte. De *L* is dochs de eerste letter ynne wurden *leugenjen* in *liegen.* It sprekwurd wol sizze: hij kin liege, dat de loage him ta it hier uut giet. Dat ir tjinwurdich ek noch genoach minsken binne, wer 't men dit sprekwurd op tapasse kin, sille jimme dochs uut jimme sels wol ljeauwe, lezzers! Jimme lezze dochs ek kranten, net wier? Sokke minsken, dij 't de *L* sa goed kinne in jamk broeke, dogge dât,

Of om hjirtroch har sels in ore te behagen:
Of om mei dizze *L* de minsken te bedragen.

Ir binne minsken, dij 't har it gebroek fen dizze letter sa sterk oonwinne, dat dit oanwinst bij har in twade natuur wurt. Dat hjir in bult wurk oon fest is, kin net oors wezze, omdat it leugenjen uus net natuurlik is. Wij matte it lere; in jamk lere wij it wol tjin uus heuch in meuch; foral dan, as wij hjir wat folle te sizzen habbe. It blieuwt

al-

altiten in slimme kunst, in men mat har al tige bij tige beet habbe, om ir ryk in greut troch te wurden. Net om jimme dizze kunst te leren, want dit ried ik nimmen oon, mar allinne, om jimme in bytje laitse te litten, as it wurde kin, set ik hjir wer in tektje del.



## *De trijë proefstikken.*

In man, al in mooi toarn forlyn,
Dij 't tige warem ir siet yn,
Hie trijë soannen, even åd,
As ta gelyk komd oppe wråd:
Wist net, oon wa fen har dat 't hij
Syn hoes, in åders erf der bij,
As ådste soon tameitse soe.
Mar, der 't elk in schoon hantwurk koe,
Tocht' hij: ik sil dat him mar jaan,
Dij 't gratste proefstik 't best kin dwaan.
Hij seit hjir oer de bern syn sin:
Wer op jae fort ir mei beginn'.

Ien fen har hie it scheren leerd.
De hannen stoen' him net omkeerd.
In hasse fljuecht der lânze wei,
Wylst him in keppel hoennen jei'.
De man nimt gauw syn scheermes, in
Komt bij de hasse, in ynne rin
Scheert hij him keal fen burd in hier,
Sa goed, as 't op de stoel dien wier.

De

De twade wier in smeiërs baas.
Hij lit de feint fen boerman, KLAAS,
In guds, dij 't jaust op fjouw'ren stoe,
Ek in mooi trantje rinne koe,
Beride in jeie lâns de reed.
In yn in omsjoch, mei in smeet,
Wylst 't hynder op it hurdste fljuecht,
Het hij syn proefstik gauw forrjuecht,
It hynder 't âd beslach uuttein,
In 't yn da rea op nijs beslein.
Sa flink in fiks het hij dit dien,
As hie it yn de niestal stien.

De tredde, dij 't soldaatje wier,
Koe slaan in reitse, as op in hier,
Mei 't swurd: wier alle man wol treast.
Hij giet, wylst 't reint, as of it east,
Juust midden op de strjitte stean;
Slacht sa mei 't swurd, dat op syn klean
Nin rein-drip foel; syn kop blieuwt droech,
Omdat hij sa wis rekke in sloech.

Nou wier heit jitte allike fier:
Wist noch net, wa 't syn âdste wier.

---

Is dit net in goed, ja in onfoech mooi, stikje forre krante? *It is leer om leer; goet om goalle; goes om goarre.* Ik hab dizze trijë sprekwurden of sprekwisen bij elkoar set, omdat jae al sa wat ten neisten bij op it selde, as ik mij net forsjoch, uutkomme, hoewol it eerste wol wat âder

åder wezze kin as de twa leste. Ik sil myn best dwaan, om har hjir in bytje op te kleerjen.

*Leer* is hjir, sa folle as *hoed*, *fel*. Wij sizze sa noch: immen op it *leer*, dat is, *op de hoed*, komme; ik sil dij wat op it *leer*, dat is, *oppe hoed* jaan, te witten, in pak bruien. *Leer* is nou oors wol, bij uus it Nederlånske *leder*, kleermakke in looide koue- in ore hoeden; mar dit leer makket men dochs fen de hoeden, of fellen, fenne bissen; dit is derom mar in bytje in ore draai, dij 't men ynne tapassinch fen dit wurd ir oon joon het. Leer is hoed, in hoed is leer. *Lyre*, *Lyire*, is jitte yn it Schotsk dat diel fen it fel, wer 't de farve fen it bloed ir net trochschynt. *Lär* is yn it Yslånsk in momaansicht, ek alles, wat om it ien of 't oor hinne sit, lyk as de bast fen in beam, de klean, wer wij uus lichem mei beklaaie, in sa ek it fel. Wij habbe noch it rymke:

*Leer om leer,*
*Loerste mij, ik loer dij weer:*
of, as it mij goed foorstiet, ek:
*Filste mij, ik fil dij weer.*

*Loeren* in *leer* komme yn klank hast mei in oar oerien, derom meie uus forâders dizze hjir wol bij in oar set habbe; der hiene jae dochs folle mei op.

*Loor*, *loer*, wier yn it åd Geldersk in Keulsk, nei 't KILIAAN seit, ek in leerlooier. *Loeren* kin derom yn dit sprenkje wol it selde betjute as *fillen*, immen it fel oafhelje. Ik håd it derfor, sa lanch as men mij net better oenderrjuechte het. *To leather* is jitte yn it Schotsk gisedje: *to save his leather*, syn leer, dat is, syn hoed, der for bewarje.

Goel

*Goel* in *goalle* sille hjir wol in merrie in in hynst in nin hynders yn it algemien wezze. It sil dochs wol wier wezze, dat yn it åd gebroek *goel* in merrie, in *goalle* in hynst, betjuut het: op de selde meneer as *hoanne* in *hin*, in yn it Deensk *han*, in mantje, in hij, in *hun*, in wyfke, in sij: in bij san sprekwurd mat it wol yn it æch håden wurde, sa as it dan yn sokke sprekwurden giet, dat de åde sin fenne wurden der yn it lanchst bewarre bleauw. Wij habbe jitte dit åde Fryske sprekwurd:

*In joon goul sjocht men net ynne moele:*
of, sa as it nou is:
*In joon hynder mat men net ynne bek sjean.*

*Gawl* yn it åd-Duutsk in *guilen* bij VONDEL binne hynders, in bij KILIAAN is *guyl* ek al yn it algemien in hynder. As wij noch fjirder ynne åde tiden te bek gonge, dan fyn wij, dat *gawl*, of, dat it selde is, *gaul* in beest yn it gemien betjuut. Ynne taal, dij 't men yn it graafschip *Walles* yn Ingelån sprekt, is *gwil*, *gwilff*, *gwilog*, in merrie; dit is it selde wurd as uus *goul*, *w* is hjir dochs uus *u*. Wij fynne yn it Schotsk *gallion*, in mæger hynder; *galloway*, in hynder, net heger as fjirtjien hanbree; *gildee*, in witinch, of in soorte fen fisk, dij 't men sa neamt; *gillie*, in jonge, in feint, dij 't bij in oor tjiennet; *gilse*, in jonge salm; *golding*, in soorte fen wylde foegels.

Yn it Angel-Saxisk is *gilte* barge-flesk, spek; *gylte*, snijd, ontmanne; *geldend*, dij 't in jonch te wråd brincht, smyt, keallet, lammet, in s. f. fen frouljue, merries, kij in schiep.

Yn it Yslånsk is *galdr* in *galenn* in mæger esel; *gallte* in snijde baarch; *gölltur*, *ville gölltur* in wylde baarch,

 ek

ek in beer, of mantjes–baarch, dij 't net snijd is; *gyllta* in wyfke fen in wyld baarch; *gelldingr*, in man, dij 't ontmanne is, ek in weer oender de schiep, in in ruun; yn it selde Yslân, Noarwegen, in s. f. binne *galts* in *gilts* mantjes- in wyfkesbiggen; in einlinch is *gyllta* yn Yslân jitte ek it lyf fenne baarch, dat diel (*uterus*), wer troch de soech, of baarch, fenne beer oenderschaat is; yn it Latyn hjit dit diel ek *porcus*, of *porca*, it selde wurd as *baarch* in *beer*, in ek it selde mei uus *baar*, yn baar–moeder.

Uus *boarre* is in mantjes kat in it Ingelse *boar* in mantjes baarch.

Yn it Ingels is *to geld* snije, in beer, in raam, bij eximpel; *gelding*, in snijd dier, foral in hynder, in sa in ruun, bij uus.

Uus Fryske boeren habbe har *gelde* schiep, of *gelden*, dat is, schiep, dij 't net takomd, of net drachtich, binne; tàkomde, of drachtige, schiep, of toukes, (jonge schiep) hjitse *eante*. Sa sizze wij nou ek noch: in *geld* aai, der 't nin pyk yn sit: ek in *geld* baarch. As wij nou dizze hjele list jitte ris goed trochkypje, dan sjogge wij dernut, tinkt mij, dat uus *goel* in *goalle* mei dij wurden allegearre ien binne; dat jae yn har eerste sin sa folle betjute as, te wrâd brocht, jonch, beest, dit wyst uus foral it Yslânske *gyllta*, it lyf fen in soech, mei it Angel–Saxiske *geldend*, dij wat jonchs te wrâd brincht, kleer oon; allinne troch de tapassinge in har gebroek ynne deis–omgonch habbe jae dij forschate sin krige, opdat de minsken sa elkoar forstean koene, as jae mei in oar pratene, der komt it dochs foral op oon.

As wij hjir jitte in stapke fjirder dogge, dan sille wij, sa as ik hjir oer tink, it ynsjean, dat uus *jild*, it Nederlânske *geld*, ek neat oors as fee, bissen, betjuut, de ryk-

dom

dom bestoe dochs bij âds allinne yn bissen. Sa komt it Latynske *pecunia*, jild, ek fen *pecus*, fee, in it âdfryske *fia* is oors ek neat as fee, hoewol it letter de sin fen jild in goed krigge, doe it egentlike jild ir begon te kommen.

Sa, hoe mål dit dan ek lykje mei, is jild bissen, in binne bissen jild: want it ien komt uut de ore fort.

*Goes* in *goarre* is noch jinwurdich in wyfkes- in in mantjes-goes: wij sprekke *goårre* hjir bij uus as *gare* uut, mar dit schilt san onnosel dripke, dat it neat sizze wol. Dochs, yn âde tiden in yn ore lânnen hiene in habbe dizze wurden in roemer sin. *Gos* is yn it Angel-Saxisk in wyfkes-goes krekt as bij uus.

Yn it lân fen Beieren yn Duutslân is *gosz* in mantjes-goes; *gesen*, de elft, in see-fisk, yn it âd-Duutsk; *gaisz*, uus geit, it wyfke fen de reebok, in ek fen de gems, of klipbok; *gaisoih*, *gaiskräh*, (*oih* is uus fee, *kräh*, uus krei, of kraai) binne yn it Duuts, lyk as *gaisz*, in geit, geiten in bokken. Sa sizze wij ek noch fen in peer minsken sonder bern: jae habbe kyn noch kuuk, kyn noch kraai, wer yn *kuuk* kuiken, kieken, *kraai* it selde as it Duutske kräh ek in jonch, in *kyn* kind is. Wij habbe ek *kreut*, lyts bern, in *åd kret*, in min âd wyf.

*Gaislin* is yn it Schotsk in jonge goes; *gustard* de grutte, wylde, kalkoen. *G* in *k* binne egentlik de selde letters, dij 't men jamk mei in oar forwikselt, in sa het men ynne Persiske taal *kes* in minske, dit *kes* sil wol in broer fen goes in gies wezze, alteast liket it ir folle op. Noch heart hjir ta in *guste*, feere, nin kalve, kou op syn Hollânz.

Men hjit op syn Schotsk in see-forel, in soorte fen fisk, in *gerron* in *gairun*; *gare* is der yn de grutte gier, yn it Yslânsk *gÿr*; *garron*, *gerron*, in lyts hynder, in kedde, ek in âd, styf, hynder, of knol, in te gelyk noch in

greut,

greut, sterk, man; *gawrie* neamt men yn dij taal in soort fen see-fisk, dij 't ik net kin.

Yn Beieren is *geir* in gier, ek in soorte fen wetter-sweal, fisk-mieuw; *gurr*, *gurren* is der in minne merrie, ek in minne bynst, nei in âde list fen wurden fen 1429, ja sels in slet fen in fromminsk.

Ynne âde Grykske taal is *kar* in gemien man, in slaaf; *koros* in jonch feint; *korêé* in jonch faam.

Men fynt yn it Persisk *kar* for in arbeider.

In yn ien fen de Oostyndiske talen is *kir* in faam.

Yn it Walsk, of de taal fen it graafschip Walles yn Ingelân, is *gwr* (*gur*) in man.

Uus KILIAAN jouwt *gheese* as in âd wurd op ynne sin fen in goes, in ek fen in hoer; *gorre* is bij him ek in merrie, in in hynst, foral in âd, hiel mæger, hynder. Men kin hjir noch bijdwaan *gheren* in *gisten*, risen, opbroesen, fen bier in s. f. It Grykske *kuein*, drachtich wurde in wezze, heart hjir ek noch bij.

As wij al dizze wurden jitte ris oersjogge, dan wurt it uus kleer, dat jae allegearre oon eltjoar besibd binne, in dat *goes* in *goarre* ek al wer wat libbens, in hij of in sij, betjute.

Mar ik doch, sa dwaande, san bedroefden tor in dreech iten yn myn griemank, dat ik banch bin, dat nin minske it meie sil. Nou, lest it jimme net, lit it stean in blaas it wei: ik wol ir neat meer bij jaan. *Hij krigget leer om leer*, in s. f. of: *it is leer om leer*, in s. f. wol dit mar sizze: hij krigget lyk om lyk, nei dat ir wurch is in fortjienne; men docht him lyk in rjuecht; men krigget, nei dat men joon het, lean nei wurken.

As ik mij net hiel in al forsjoch, dan sille de sprekwurden: *hij krigget goel om goalle in goes om goarre* uutte ti-

tiden fen it ruilebuutjen, doe 't de minsken noch nin jild omme hannen hiene, wezze, in der uut forklere wurde matte. Men sette doe, as de iene wat hie, dat in oor habbe moaste, nim ris, dit of dat beest, in goes, of hynder, lyk om lyk om, sa goed as men dat rooie koe; men joech goel om goalle, goes om goarre; in koe dat net, dan joech de iene de ore noch wat ta, om ir him net oender troch te heljen.

Mar it doerre net lanch, of ir kamen habbe-gikken in bedragers opsetten oender de minske-berntjes, dij 't in oor ir graach for oon nimme woene, in har boerljue bissen mei quea for goed sonder quea oonpratene, in har sa har goed fee for min oafsettene. Dizze minne in ondogense minsken waardene op har bar wer sa fen ore bedragen; of for har quea-dwaan leane; jae krigene goel om goalle, in har waard wer mei de selde jellen tametten, der 't jae in oor mei uutmetten hiene. Hjir fen krige dit sprekwurd dij algemiene sin.

Dochs de sprekwise: *leer om leer* is, sa as ik hjir boppe seid hab, wat âder, in uut dij tiden, doe 't men yn it rjuechten dij wet, dat de aldirâdste is, jitte folge: *æch om æch, tosk om tosk, leer om leer, behimmelste mij, ik behimmelje dij weer.*

Dat yn dizze wet de eerste groon fen alle rjuechten in straffen leit, seit uus net allinne de histoorje, mar wij kinne dit jitte alle dagen fen uus jonges- in ek wol yn ien in ore dingen fenne fammen-bern lere. As de iene jonge de ore ris in trewinkel jouwt, dat ir oppe groon truselt, dan mat de jouwer eerst ek wer san ien werom habbe, in dan binne jae lyk in it is wer frede. Stjit de iene de ore ris hjir of der fen oaf in oppe groon del, dan mat hij, dij 't dit dien het, eerst ek wer sa delstaat wurde, in dan is

men

men wer mei elkoar kleer. Wolle jimme dit net ljeauwe, sjoch dan mar ris, hoe 't de bern dogge, as jae hjir om tinke in net te bek hâden wurde. Dit leit sa ynne natuur fenne berntjes: in it is ek goed, dat it ir yn sit. Wer soe it oors dochs mei har hinne? Mar âders in masters matte dij toohte liede in muierje, in it har, bij it opwaaksen, oonwise in lere, dat men elkoar sa folle, as men kin, tajaan in uutte wei gean mat, as men wat wiser wurt, omdat dit for grutte minsken de wyste wei is, in men ir nou oors net trochkomme in nin plesier mei in oar habbe kin ynne maatschippij. Ynne âdste tiden wierne de minsken, om sa te sizzen, jitte bern, dij 't, hiel oors as wij nou, fen wetten in wetboeken neat wistene, in ek nin byt mei omslach in franjes yn it rjuecht- in lykdwaan ophiene, noch ophabbe koene. It mei ir doe yn uus æch sommis ris wat roech in mâl trochgien wezze, mar jae rettene har dochs ek, in kamen ir al, even goed as wij. Sa wat sljuecht wei diene jae in oor wer, sa as dij har dien hie. Sloech de iene de ore ris in tosk uutte moele, of in æch uutte kop, dan waard ir him ek wer ien uutslein, in sa gynch it dan ek krekt mei ore lidden in yn ore dingen fen dij natuur; lyk om lyk der bleauwen jae bij. Hoe fier men sa yn wezzen yn it rjuechten te wurk gien is, in of 't hjir ek schreauwne wetten fen bestien habbe of net, kinne wij nou net meer sizze: mar de sprekwurden, der 't wij hjir oer spritsen habbe, lere uus kleerder noach, dat it æch om æch in s. f. it âdste rjuecht west is, in dat de lettere wetten fen de straffen hjir uut fortkomd binne. Dit lere wij boeten dit jitte uut *Exodus XXI: 23—25.*

Mar doe 't minsken meiër tyd wat wiser begonnene te wurden, kaam har dit wat lestich, slim in noedlik,

foor:

foor: want hie de iene de ore ris in tosk uutslein, in hij ir nou wer ien fen sinen for misse in werjaan moaste, dan koe men him al gauw ris troch lilkens, of knoffeljen, yn pleats fen de selde in oren in yn steed fen ien, twa, trijë, of meer, ja, as it allehiel ris om mållens in op in hoenjen gynch, it hiele kakemint uutte moele slaan. In dat wier dan dochs in bytje te slim in wat meer as lyk. Soe men dit, as it dien wier, dan wer mei it ien of oor oors forgoedje, dat wier ek al makliker te sizzen, as te dwaan; in dan soe hij, dij 't syn tosk, of æch, of wat it dan ek west wier, te folle miste, wol lanch yn it neigean blieuwe matten habbe.

Jae tochtene dit al oer in de wer oer, want de minsken habbe al lanch tocht; in sjoch, man! einlinch in ten lesten fine jae ir wat oors, in wol dit, op uut. Elk lid, in letter elk lilk wurd, of scheldnamme, waard nou op in fest stik jild set, doe 't men eerst mar it jild foon hie. Wise lieuwe schattene in æch op dij, in eer op dij prys, in s. f. In æch, in tosk, in ore lidden, fen in edelman wierne sa folle, dat is, de heechste prys, wurch, der oon dij fen in pastoor, in dan kaam op it lest de boer mei syn swiere lidden oppe list, dij taxerene jae it allerleechste. It wierne dochs mar boerelidden, in lanch sa goed net as dij fen in edelman in pastoor, hoen bedroefd bytje har bonken dan nei har dead ek unt eltjoar rinne meie! Sa kaam de boer al fort after oon, in wier in bytje yn tel, hoewol dat hij for de oren de kost beschrippe moaste! Sa ier in sa gauw wier men ir al mei kleer, om edelljue te meitsen; mar jae makkene dit har sels ek! Wa soe it oors dochs ek dien, of dwaan kind, habbe? Hoe folle makliker hie men dit wurk nou hjir troch net makke! In sa makke men mei iens uut it lyk-in rjuechtdwaan wat jild: in dit kaam bjueste-

te-

tere noflik oon, in wier ta gelyk in forbetterinch yn it rjuechtdwaan, in derom bleauw it ek lanch yn dizze fâden teerd, lyk as de âde Fryske wetten uus dit lere. Bij uus het men jitte it sprekwurd: *leer om leer*, in s. f. al giet it net meer heer om heer, dat is, hier om hier. Men seit sa ek noch bij uus: *jae hare ir om*, dat is, jae sitte ir elkoar om yn it hier. *Haar* in *heer* is dochs ien.

De Heer, J. L. BURCKHARDT forhellet uus yn *syn reis nei Arabien*, dat oender de Bedouinen, dat is, dij Arabieren, dij 't ynne Arabiske woestijne yn tinten wenje in omreisgje in wans measte rykdom fjir wei yn har fee bestiet, dit gebroek bij har rjuecht-sprekken jitte foon wurt. Alle scheldnammen, alle slaggen in wonen, kinne, nei dat jae licht of swier binne, mei in sette boete yn fee oafmakke in betelle wurde. Wat grutte oerienkomst tusken de Arabieren inne âde Friesen, dij ek sa har misdieden mei *fia*, fee, boetene!

Sjoch hjir in eximpel fen san fonnis, troch in Kadhi, in Arabisk rjuechter, yn san saak uutspritsen.

BOKHIT het DJOLAN for in hoen uutmakke. DJOLAN het oon BOKHIT op dij scheldnamme in slach oppe earm ta in andwurd joon: doe het BOKHIT oon DJOLAN in sneed mei in mes ynne schouder dien. Derom is BOKHIT oon DJOLAN schuldich:

For dij scheldnamme . . . . . . . . *ien schiep.*
For de wone yn it schouder . . . . *trijë kamelen.*

DJOLAN is oon BOKHIT for de slach op
de earm schuldich . . . . . *ien kameel.*

BOKHIT blieuwt hjirom oon
DJOLAN schuldich . . . *twa kamelen in ien schiep.*

Sa is it rjuechtdwaan, de groon, wer 't uus hiele maatschip-

schippij op stiet, al njuenke lytsen better wurden, in sil sa fortoon wol fester in fester wurde. Dat it dochs bij uus jinwurdich folle better hjir yn tagiet as ynne tyd fen leer om leer, sil ommers nin wys minske uus ontstride. In dat it jitte better kin, in ek better wurde sil, as it nou noch is, sil allike min troch immen, dij 't wit, dat wij allegearre minsken binne in blieuwe in oon in God, dij 't uus maatschippij bestjoert, ljeauwt, yn twivel steld wurde.



## *Dat wier leer om leer.*

In earem in oafreisge hantwurksman
Kaam oppe neidei yn in Frysk weertshuus, *de swan.*
Op 't boerd, oender dij swan, stoe 't spreukje, kleer in bleat:
»Joed is 't hjir noch for jild, mar moorn giet it for neat."
Hij, in switdrip oon elk hier,
Freget der in glesfol bier.
In giet der mei nei it fjoer,
Wer in grutte tjettil oer
Hinget, der men flesk yn sea.
Der op naam hij in stik brea
Uut syn boes, in byt ir yn:
Hij drinkt bier, de weert syn wyn.
Hij hâdt, sittende oonne hurd,
Opdat 't brea wat wæker wurt,
It sommis ynne damp, in wâlm fen 't flesk, dat siedt,
Sa dat in dripke fen dat focht yn 't droech brea giet.
Uutrest, jouwt hij einlinch oer
For syn bier in doebbel-stoer.
»Nee," seit him de weert, »noch ien;

»For

»For it focht, yn jou brea gien.
»'k Jouw dij neat for damp in wyn,"
Sa laai hij der wer tjin yn.
Wylst de weert syn door taslunt,
Ron 't op harre-warjen uut;
Wurch fen 't tjieren, tocht op 't lest
It har beiden mar it best,
Dat men de dorprjuechter helle.
Him soe men de saak fortelle.
Sa seid in sa dien. Hij kaam,
In doe hij har scheel fornaam,
Makke hij fort dizze beer;
Joech de weert sa leer om leer:
»Baas! betelje mei de klank
»Fen jou doebbeltje dij stank
»For syn damp in for syn reek:
»So siz ik, net boeten streek."
Donsje mocht de weert in springe,
Hij koe hjir tjin neat ynbringe.
Hoe soer dat hij sæch in gnorre;
't Wier neat oors, as goes om goarre.



## *Dat wier ek goes om goarre.*

Te *Grins* let op in snjeune-joon,
Om 't djippe tinken sa in bytje te forsetten,
Ron in studint de strjitten roon,
In mooi, nij, rokje hie hij oon;
Hij hie dij hiele dei studearre ynne Ade wetten.
Joed hie hij fen dij wat, dij 't seit:

»Dat

»Dat stellen in oneerlikheit
»In quea is, der 't hjir straffe op leit;
»Dat elk sines mat habbe,"
Ris al de ræme slabbe.
't Wier alles wier, 't wier alles kleer,
For him yn dizze oeråde leer;
Hij lies, in haat nin sonde meer
As 't gnobjen in it stellen.
Mar harkje mij fortellen!
Ien fen syn makkers kaam him yn:
Praat eerst mei him oer TAYN in wyn;
In fort oer in mooi aventoer,
Dat hij joon wit. Fort wier nou oer
Syn haat tjin 't gnobjen, joed him oonwaaid uut 't studeerjen.
Men soe nou mei elkoar joon ris wat promoveerje. *
Dij iene wist', dat in jonch faam
Sa dermei lånz *de haven* kaam,
Mei 'n fette goes, ynne one bret:
Der hie men fest it sin op set.
In, man! der sjogg' jae har al ynne fjirte kommen.
Wat binn'se blyd! Dij faam wurt yn besnijinch nommen;
Doe 't men har mar op side wier.
»Hou," sei men, »ljeave! Sa pas fier!
»Lit hjir dit brette flesk inn' swiere panne blieuwe!
»Uus noos giet al te gast, wij woll' 't ek wol ris prieuwe!"
»Nee, Heren!" sei de faam, »dat sil
»Ir nooit ynstean. 'k Mat oppe dril,

»Op-

* Immen ris wat oafsette, of twinge, om wat oaf te liazen, ynne studinte-taal.

» Opdat ik net te let tuus kom:
» It stjoerde bij uus Frouw net rom,
» As ik dit flesk oon jimme joech."
Nou silse fort, net banch, noch sloech.
Mar mis wier 't: want dit peer sloech nou oon har de hannen
Wylst de iene har festhâdt, krijt de ore uut har brjitpanne
De goes yn in foech âde doek,
Opdat jae har sa tuus opbroek'.
De faam, doe 't spul sa fier waard dreauwn,
Sei har, fen klere lilkens gleaun:
» Wel, Heren! as 't sa sil, de goes heart bij syn sop:
» Der dan!" In smiet de panne in 't focht him op de kop,
Dij 't der oon 't bestopjen wier
Fen de goes. Him ron uut 't hier
In fen de eren 't hjitte fet:
Der hie hij him net nei set.
Him, dij 't sa flitich ynne rjuechten hie studere,
Waard, om syn gnobjen, sa nei rjuecht dit sop forere,
Opdat hij 't rjuechtdwaan ek wat better noch soe lere.
Mei syn gledde in fette klean
Koe hij nou nei hoes ta gean.
In hij is ek fort opstien;
Mei syn maat ir op oafgien.
WEMEL grypt har droege goes,
In giet der mei nei har hoes.
Witt' jimme, wat wij hjir uut leer'?
Dat it hjir jamk giet heer om heer.

---

*Fellingen*, op syn âd-Nederlâns *falich*, *falye*, in ek *falige*, sa as men dit yn *it Beneficiael-boek* fynt, is de nam-

namme fen ytlike stikken lân, dij 't yn Oost- in Westdongeradeel in ek yn Ferwerderadeel foon wurde. Mén het sa te *Holwerd de Ooster- in Wester-fellingen:* te *Brantgum* in *Foudgum* binne ek sa *fellingen.* Te *Morrha*, *Wetsens*, in tusken *Ie* in *Enchwierum*, yn Oostdongeradeel, in te *Farwerd*, yn Ferwerderadeel, lizze ek sokke.

Ik sil myn lezzers, dij 't hjir wat ljeafhabberij for oer habbe, hjir ris fortelle, wat ik oer dizze lânnen tink, in fen de oafkomste in sin fen har beneaminch foon hab.

Dit binne sefte in savelige lânnen, dij 't min of meer heger in droeger lizze in binne as de lânnen, der om hinne. Jae binne fest, omdat jae seft fen natuur binne, dij lânnen, dij 't men aldireerst mei begon te broeken in te bouwen; it binne de âdste lânnen, dit kin wij hjir allinne wol uut witte; men sil yn de ierste tiden de wreedste lânnen wol it letste oondien habbe, omdat men doe der ta jitte nin goeder noach reauw hie.

Uus Fryslân, forhinne oer syn gehiel, in foral oonne Noord- of klaikânt, tin mei minsken in dorpen beset, kin hjirom doe mar nei de see ta in droevich bytje bouwerij hân habbe. It hantjefol minsken, dat hjir yn dij tyd wier, wenne op hichten, dij 't men terpen neamde: op sokke steden, der 't men dij terpen net hie, koene de ljue doe omme oerfloed fen wetter jitte net bankje. Sokke terpen begon men op it lest in bytje te bearbeidjen in te bouwen. In doe 't ir meer minsken kamen, in ir sa ek meer iten wezze moaste, begon men, troch de need twongen, de need kin in mat ek in bulte oender uus minsken dwaan, mei tyd de bouwerij wat uut te setten. Eerst libbene jae hjir, sa as ek al op ore steden, fen fisk, in in bytje flesk, mei wat ronne mâlke, dij 't jae moochlik wol wat troch in oar klitsten, ir bij. Mar, doe 't ir meer

moe-

moelen kamen, moaste ir ek meer wezze, om dij te stoppjen, in sa kaam men al njuenke lytsen wat oon it koaltjen, of tuuntjen, in der fen lanch om let oon it bouwen fen wat noot. In men naam hjir ta fen sels de heechste in sefste lânnen, dij 't om dij terpen hinne laaiene. Dykjen wiste men doe noch sa net fen; op syn best laai men nou in dan hjir in der ris in simmer-dykje tjin it seewetter, as it ris wezze moast in dit oerre hege schoen gynch. Dat it ir mei ploegen, eiden, in sok ark, net rom foorstoe, kin men fen tinken wol habbe; in men kin wol begripe, dat ir doe fen braak-, op leste ierde- in siedfoerge-ploeien, in ek fen it oerschean, oerdwars in lânz, eidjen, net folle kaam. Men die it sa wat in sa wat nei, wat de natuur foordie. It liket uus nou ta, dat it yn dij tiden in bittere earmtlike boel west is; dit sil wol wier wezze, in ik ljeauw it hiel wol, dat men doe net folle wæke bôle mei proemen in sjerp iet; mar it wier yn it aldireerste dochs ek in moei ienriedich spul, in dat wier altyd, in foral yn dij tyd, in bjuester best dinch.

It swiet in it soer
Stiet tjin eltjoar oer.

Mar, ik woe dochs net hiel graach yn dij tyd libbe habbe. Jimme dochs ek net, wol, myn lezzers? Ik hâd uus tyd for in bulte better, wat lekken in brekken in partij minsken, foral dij 't nin fetter noach ampten habbe, ir ek fen te siazen witte. Minsken, dij 't it sa loed uutroppe: »de âde tiden wierne wol helte better as de jin»wurdige!" kinne de âde in har tyd net, in it mat yn uus mar goed wezze, dan sil it om in boeten uus wol better wurde.

Bij it oonwinnen fenne bouwerij makke men moochlik fen de terpgroon wol tuuntjes, in de lânnen, dij 't men der om hinne nij oonlaai, hie in broekte men ynne mande in mienschip, of mei eltjoar. Men partte dizze yn gewenten, of ekers, in schate dij fen elkoar oaf mei in foech grippeltje, of in lânrægе; it kin wol wezze, dat men yn it eerste wol stiennen ta sokke schiedingen bij uus, lyk as bij ore âde folken, sa as de Romeinen, broekt het. Dizze stiennen wierne yn it aldireerst sels Goden, yn letter tyd heilich, in waardene mei forschate heilige marken, sa as ynne dagen fenne Christelike godstjienst mei in kruus, forsjoen, opdat de iene de ore yn syn tuungoed in noot net te nei komme soe.

It iene jier siedde in broekte de iene it ien in de ore it oor fen dij gewenten lân, of ekers; in yn it der oon folgende jier ruilebutene jae wer mei elkoar; in dit gonch sa fort bij de rigel lânz, sa lanch as it roonkomd wier; in dan wier it, al wer fen foren oaf op. Dit wier de beste meneer fen boerkjen net nei uus ynsjean; mar it wier de beste nei it ynsjean fen dij minsken, allinne, omdat jae doe jitte nin better koene. Men libbe ir doe noch sa wat rjuecht in sljuecht in goeder gemien mei in oar hinne. Men bouwde sa yn it eerst for jen sels in bytje boeskool, wat eerte in beane, in letter sa folle rogge, jouwer, weet in koorn, as men sels fen dwaan hie; de jirappels sietene doe jitte yn America, in negoosje wier ir doe noch net. It stike har derom ek jitte sa nauw net as de boeren nou, dij 't op swiere hier in lesten sitte, in der 't it ir wol tige for op oonkomt, of 't jae in stoer meer of minder meitse.

Sokke lânnen hietene uus forâders nou om dij reden *fellingen*, omdat jae har ynne mande in mienschip broektene. *Fælage* is yn it Yslânsk, ien fen uus folk, ien fen

uus

uus frjeunen, dij 't oon uus besibd is, in maat; *fielag* is yn dij taal mande, mienschip. Yn it âd-Ingels, of Angel-Saksisk, is *folc-land* lân, dat oon it folk, nei dat ik ir oer tink, ynne mande taheart. Der tjin oer stiet *bocland*, âd-Frysk *bok-* (boek-) *land*, dat is, as ik mij net forsin, lân, dat yn in boek, oppen list, stoe as it eigen lân fen dij of dij Heer, of foral, fen dat of dat kleaster. As men after uus Frysk *fellingen* it wurd *land* of *lân* sette, dan hie men *fellingenland*, of-*lân*. Dit soe mei tyd, omme gauwens yn it uutsprekken, wol *fellinc-land* of-*lân*, in letter *felc-land*, of-*lân* wurde, in dan hie men, op ien letter nei, der yn oppe kop it Angel-Saksiske *folc-land;* wij witte nou, dat alle klinkers, in sa ek de *e* in de *o*, troch elkoar hinne rinne, in dat de iene jamk for de ore set wurt; sa soe it hjir dan ek wezze. Ja, ik ljeauw, dat it wurd *folc*, uus *folk*, yn oafkomste allehiel, in ek ten neisten bij yn sin, it selde is mei uus *fellingen*. *Folc*, uus *folk*, is dochs geerlutsen uut *follige*, *follik*, *folc*, of *folk*, fen *folchje*, *nei-folchje*, in s. f. *Folk* betjuut bij uus net allinne in folk, in naasje, mar ek in bloedfrjeun, ien uut uus familie.

Sa seit men hjir: wij binne folk; ien fen uus folk; binne jimme nin folk? In wat is in naasje ek egentlik oors as in grutte familie? Yn it jinwurdich Ingels is *fellow* ek in maat, makker, ien, dij 't hjir of der mei taheart, gemienschip mei het; *fellowship* is mienschip hjir of der yn; *to follow* is uus folchje, neifolchje, fen immens gefolch (folk) wezze. Yn it âd-Duutsk is *folgunga* in oonhanch. It Yslânske, Angel-Saksiske, Ingels in âd-Duutsk, habbe, lyk as wij witte, in tige bulte gemienschip mei uus âd-Frysk, it binne, om sa te sizzen, *fellingen*.

Mar, genoach hjir fen, sa net meer as genoach.

Sa

Sa fier as ik it wit, komt it wurd *fellingen* sels net ienris foor yn uus âde Fryske wetten; moochlik wol, omdat men it net troch hiele Fryslân broekte, der 't men oeral sokke *fellingen* net hie, mar dij allinne, nei myn beste witten, yn de nys opneamde gryttenijen fynt. Dochs dij wetten witte in sprekke wol fen *ofera*, dat is, oafploeien: *era*, yn it Latyn, *arare*, is dochs uus *ploeien*. *Ofera* wol sa folle sizze, as in foerge, of meer foergen, fen in oor syn lân oafploeie. *Vrera*, *oerera*; oerploeie, te witten, oer syn eigen markstiennen, grippel, of lânræge, hinne in sa yn in oor syn lân mei de ploege komme. Op dat oaf- in oerploeien is der in feste boete set. Sok oer- in oafploeien nou koe men net dwaan, as de lânnen mei goede sleatten fen elkoar oafschaat west wierne, mar allinne dan, as ir mar in foech grippel, of in lege lânræge, tusken de kabels laai. Wij kinne hjir uut sjean, dat de lânnen, doe 't dij wetten makke waarden, ir jitte foor laaiene as de âde *fellingen*, in licht yn it gebroek ek noch wol *fellingen* west binne, hoewol jae yn dij wetten sa net neamd wurde.

De minsken hiene dan yn dij tiden wol har eigen hoes, of ljeaver elk hie in foech âd klente, mei in plak tuun ir bij forre koaltjerij, of de genjirkerij, wer hij dan syn eigen bederf forre huushâdinch yn bouwde. Mar har bytje bouwlân hiene jae as *fellingen* ynne mande, for sa fier it besit, of it eigendom, oongynch: dochs yn it gebroek hie elk ir, jier om jier in op syn bar, syn part in fest stik fen. In dit leste koe, sa as elk fiele in taaste kin, doe fort al net oors. Elk moaste dochs witte, wat noot sines in syn boermans wier, in dat dit harris ek bleauw, sonder dit wierne ommers de minsken yn in amerij mei eltjoar oonhelle west: in jae moastene it doe ek al gauw begripe in ynsjean, dat

 it

it tige bij tige ondogens wier, dat de iene de ore syn noot weitaakte, of him syn gewent lân begnobbe in him der master fen makke.

De Heer T. D. WIARDA fortelt uus yn in lyts stikje, dat hij der oer schreauwn het in dat men fine kin ynne wurken fen it geleerde Grinser selschip mei de spreuk, *pro excolendo etc.*, *diel III*, *stik II*, *side* 59 *in s. f.*, dat tjin it leste fen de achtiende ieuw, yn syn tyd, noch bij *Aurich* om yn Oostfryslân mei ytlike stikken lân *it warf-* dat is, *it wiksel-rjuecht* bestoe. *Werf* is yn uus Nederlânske teal *keer*, sa as, een werf, twee werf in s. f. fen *werven*, keren, draaien, hjir fen *wervelen*, *wervel*, in s. f. Dit *warf-rjuecht* kaam sa wat ten neisten bij op it selde del as dat, wat ik fen uus *fellingen* forteld hab. Hjir yn rinne jae allinne wat uut in oar, dat de lânnen oender *it warf-rjuecht* oon inkelde ljue uut dij dorpen, der 't dit bestoe, yn fest eigendom takamene, in har gebroek allinne fen jier ta jier fen de iene boerman op de ore oergynch; in dat de *fellingen* bij âds it eigendom fen in hiele familie, in yn letter tyd fen in hiel dorp, wierne, doe 't de dorpen uut meer as ien familie bestoene. *It warf-rjuecht*, sa as WIARDA it beschrieuwt, sil, tinkt mij, derom wol uut wat lettere tiden wezze as *it fellingen-rjuecht*, lyk as ik it mij hjir foorstel, dat it ynne âdste tiden west is, doe 't de iene de holle noch sa fier net heppe in oer stiek as wol letter, in sokke lange earmen noch net hie, dat ir syn boermans lân der mei reke koe.

Ynne âde Romeinske schrieuwers, lyk as CAESAR, TACITUS, in oren, lest men it al, dat de Germanen, uus forâden, it bytje bouwlân, dat jae doe hiene, fen jier te jier oender in oar omwikselen, in dat, alteast hjir in der, elk in ien fen san familie, of dorp, fen in hiel grutte lape lân, dat

ir

ir doe noch tige rom wier, in dat men mei elkoar yane mande liket hân te habben, jiers syn part yn gebroek krige.

Cæsar seit, dat yn syn tyd hij de Swaben, in Duuts folk, »nin eigen, noch schaat, lân wier," in op in oer steed fen syn wurk *oer de Galliske oorloch* fortelt ir, »dat »de Germanen yn it gemien nin fest oafmetten in oafschaat »lân yn eigendom hiene, mar dat har bestjoerders in de »oonsjeanlikste alle jierren oonne families in folkjes, dij 't bij »in oar wennene, sa folle lân in dat op san steed tapart»tene, as har goed tocht, in har twongene, om dit op in »oor jier wer oon in oor oer te jaan." Hjir komt, ljeauw ik, te folle fen twingen yn foor; mar cæsar wier in twingersbaas.

Tacitus fortelt yn syn boekje *oerre seden in meneren fenne Germanen* uus ir dit fen: »elk dorp (*wyk* stiet ir »egentlik) het for him sels sa folle lân yn besit, nei dat »de bouwers machtich binne, dat jae fort (as jae har hjir »of der as in dorp, of maatschippij, delset habbe) oender »in oar, nei dat elk yn oonsjean is in fen dwaan het, »ompartje, de romte fen lân makket it ompartjen maklik. »Alle jierren wikselje jae oender in oar mei ekers (*erven* »stiet ir), in dan blieuwt ir jitte lân oer in ongebroekt »lizzen: want jae habbe nin stryd mei de fruchtbarens in »romte fenne groon, mei hoaven te beplantjen, eartlân oaf »te schetten in tunen te beëasen, it sied wurt allinne mar »ynne groon smiten."

Of 't hjir yn dizze berjuechten fen dij twa Romeinen, dij 't hjir fremd wierne, ek missetten, in sa al, wat forren dat dan binne, sil ik nou net djipper oendersykje. Hoe it hjir dan ek mei wezze mei, dit kinne wij ir alteast wol uut oaflizze, dat it begin fenne *fellingen* al oerâd is, for it minste wol in greut twa toesen jier.

Dit

Dit stoe sa in hoendert jier of wat, mei minder of meer fororinch, want alles fororet dochs sonder ophâden oender de sinne, in sjampere ir sa wat hinne. Sa lanch, as de minsken ienriedich in oon eltjoar sa wat lyk bleauwene, sa lanch, as ir genoach romte wier, in jae allegearre allike goed oongean woene in koene, koe elk fen har syn spul ek noch al sa wat allike goed omgean, in syn bederf winne. Mar hoe meer minsken dat ir kamen, hoe dit gebroek fen *fellingen* ek lestiger waard, in hoe meer stryd der uut fortkaam. It iten in lân waard krapper; de iene moast meer lân habbe as de ore, want yn syn huusgesin kamene meer iters; de iene woe meer lân habbe as syn boerman, want syn æch wier folle grutter as syn lyf, in hij koe nou mei sinen net meer ta; de iene naam de ore syn lân oaf, omdat hij der ta de macht hie, der 't de minsken hoe langer hoe meer yn macht in oonsjean uut in oar begonnen te rinnen, in ir, sa as jae, dij 't har for better schaai fen minsken as har boerljue schattene, sels seiëne, better in minder laach fen minsken bestie; de iene die meer flyt op syn lân as de ore, in bodde in pochele mei syn folk fenne iere moarnne ta de lette jonne, wylst de ore al den dei al weroon mei Evert oppe ræch omron te flinterknippen, of oors neat die as jeien in wyldsjitten, of fjuechten in bruien. Hjir troch kaam ir yn wezzen forschaat laach fen minsken: mar of 't nou it beste laach ek oonne beste part kaam, der sil in bulte fen myn lezzers wol net ljeafst ja op sizze wolle.

Doe 't men de stâlle sa begon te forboetsen, kaam it ir ek fen sels mei it fellinch-bouwen al briker in scheaner foor te stean: men sæch dit hoe langer sa kleerder yn; in briek dit spul, troch de need twongen, hoe langer sa meer oaf. Men begon al njuenke lytsen de lânnen; foral in eerst de bouw-

bouwlânnen, te partjen in te dielen, mei oafschetten, sleatslatten in dollen, sa dat men sizze koe: » dat is nou mi-
» nes, in dat is dines, in dat blieuwt ek mines, in dat di-
» nes," om net ivich mei in oar ynne tiez in malinch te sitten.

Der 't men sa fenne need in deuchd makke, kaam hjir ek, lyk as altyd, uut it quea it goede fort. It wier dochs in bulte better in restliker, dat men schaat goed hie, as dat men it bouwlân nou noch, der 't de tiden de selde net meer wierne, as fellingen ynne mande broekte.

Hoe lanch it fellinch-bouwen hjir krekt fortdoerre het, kin ik net sizze. Nei dat *it Beneficiaelboek fen Fryslân*, dat is, de list fenne Fryske Pastorije-Tjerke- in Kosterijegoederen, uus leert, wierne hjir yn 1543, doe 't dij list opmakke is, alteast noch restjes fen oer.

Wij lezze yn dat boek, dat ir doe te *Ghenum* yn Ferwerderadiel jitte acht ponmiette miedlân oppe Ghenumer mieden oonne Pastorije tahearde, dat alle jierren *werwde*, of *te wandel gie* tjin ore lânnen, dat is, der mei omwiksele waard. Te *Marrum*, ek in dorp yn dij Gryttenije, wierne de Pastorije-lânnen *jaerlixe werfuen*, jierlykse werven, *insondere die maedlanden*, foral de miedlânnen. Te *Jeslum*, ek in dorp yn dij Gryttenije, *werfde*, wiksele, ien ponmiette Pastorije-lân ynne kolken mei in oor ponmiet Patroens- of Tjerke-lân. Te *Lichtaert*, ek in dorp, dat der leit, wierne ek sa *werfflanden*.

Yn Westdongerdiel hie de Waaxumer Pastorije treddel ponmiette, *die werff*, mei it dorp: de Pastorije wiksele dat lân jiers mei it dorp om. Sa hie men hjir yn Fryslân dan ek it warf- of werfrjuecht, lyk as yn Oostfryslân.

Te *Brantgum* ynne selde Gryttenije hie de Pastorije trije ponmiet *beclampt*, beklimd, yn MINNERDE-lânnen, in noch trije

trije ponmiet *beclampt* yn TRYTSIEMA–lânnen. Te *Holwerd*, der ek, hie *de Prebende* trije ponmiet sied– of bouwlân *beclampt* yn it Holwerter siedlân *opper Oesteruelde*, dat is, fellingen. Te *Raard* laaiene ek *fellingen*, wer 't de Tjerke fen *Sibrandahoes* yn Dantumadiel fjouwer eynssen lân op lizzen hie. Der wierne Ooster– in derom ek Wester–fellingen. Te *Hantumhusen* hie de Pastorije njoegen ponmiet ynne mienschear, dij 't *die Fellinge* hiet. In *het jonger leen*, dat 't der wier, hie ien ponmiet op *die Volinge* lizzen. Te *Wierum* wierne ek *fellingen;* sels hie men der de *Wester–falighe.* De Tjerke fen dit dorp hie twa ponmiet sied– of bouwlân *opper Valige beclampt in deselue valige.* Te *Nes* hie de Pastorije twa ponmiet lân, dat net *ouytwysd*, net oafschet, wier.

Yn Oostdongeradiel hie men te *Morra die gemeene Folige.* It dorp *Ealsum* hie ek syn fellingen: in de Ealsumer Pastorije hie ien ponmiet bouwlân oppe *Zybrandahuystra Falich: Sibrenhoes* is in uutboerren tusken *Ealsum* in *Welsens.*

Yn uus tyd is ir fen de âde fellingen neat meer oerbleauwn as hjir in der de namme. Bij âds hiene in bulte dorpen oonne Noard–oostkânt fen Fryslân, nei 't dat selde *Beneficiaelboek* seit, ek har *Hemriken*, dorps weidlânnen, dij 't nou alle hiel wei binne. Sa foroorje de tiden!

De *mienschearren*, *boerfennen*, *maaien*, of, hoe 't jae oors hjitte meie, het men langer oonhâden, hjir in der binne nou noch sokke, omdat men makliker in better mei in oar ynne mande miedje in weidje, as bouwe, koe. Mar dit hie dochs ek al syn ongemaklikens, in hjir om binne jae sterk oafnommen. Einlinch reitse dij ek allegearre wei: want de minsken wurde hjir ek al wiser yn, in wolle frij goed habbe, wer 't jae mei dwaan kinne, wat se wolle, in

wer 't men sa folle uut makket, as men kin, om sa nei syn eigen sin libje in in oor op syn tyd sines jaan te kinnen. Wij minsken sykje uut uus sels altyd nei forbetterinch, nei dat wij wiser wurde. In wa soe dan net winskje, dat al dat gebroek fen lân ynne mande mar gauw ophâdt, omdat de minsken dan al wer sa folleste wiser binne, in it hjir dan wer sa folleste better giet! — — —



## TA BESLUUT.

Yn uus dagen kibje in tjiere de minsken wer bjuester om it wiere geloof. De iene ropt: dit is wier! In oor wer allike loed der tjin yn: nee, dit is wier! Sa dat in rjuecht in sljuecht minske ir benei mei forlegen is, wat ir ljeauwe mat. Elk wol syn hoanne Keuninch kraaie litte, in derom sit de iene de ore sa deukers om it wier geloof yn it hier, in soe him, dij 't oors tinkt, wol dea slaan, as ir it mar dwaan doarste. Sokke geloofshoantjes forhelje har ris wer om de jier of wat, lyk as in oor hoanne uutte waiboots, in kraaie dan, dat jen heren in sjean forgiet, in jae kinne de boel mooi yn rep in roer bringe. It wiere geloof is kleer, in leert uus, dat wij elkoar ljeaf habbe in drage matte.

Om de goede minsken nou wat neier bij in oar te bringen, in in middel te jaan, om har troch al dat kraaien, kibjen in kreauwen, net forbjuesterje te litten, set ik hjir in ienfâdige belidenisse fen it wiere geloof del, dij 't net nij, mar al in greut hoendert jier âd, is.

Be-

## *Belidenisse fen geloof.*

»Wij, wans nammen hjir oender schreauwn stanne, bekinne in forkleerje iepentlik, dat wij yn uus consjinsje ljeauwe, dat twa in twa fjouwer is; in dat wij elk in ien, wa dat it ek wezze mei, dij 't uus dit oors wysmeitsje wol, for uus fijand håde. Wij binne ir even sa kleer for, om it, mei noed fen al, wat uus nei leit in ljeaf is, uut te håden, dat seis altyd in oeral minder is as sån; in dat tjien oer trije jier net meer wezze sil, as it nou is. Wij forkleerje it ek for steefest, dat it uus steech fornimmen is, om, sa lanch as wij libje, swart swart, in wyt wyt, te neamen. In wij sille uus bij elke gelegentheit, dij 't him opdocht, tjin sokke oonkantje, dij 't, op wat dei fen it jier dan ek, swart wyt, of wyt swart, hjitte, in dit sels mei it grutste gefaar fen uus libben in goed."



Alle rone, fikse, ljue in wiere Christenen sille ir nin bien yn fine; om har nammen hjir oender te setten, in har der troch sterker te forbinen, om har der oon te håden, wat jae uut har sels al ljeauwe, in om net te horjen nei al dat reuntjen in rabbeljen fen minsken, dij 't in oor oonprate wolle, dat ir ynne see nin wetter is.

Elk, dij 't dan san ien is in sa tinkt, kom, in set syn namme hjir oender!

---

Nou hab ik nin meer griemank, in it koerke is ek al meer as fol.

---

